Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!



# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Шәмбе
24
МАРТ
1990 йыл.
№ 36 (7542).

Хаҡы 3 тин.

БЫЛ ҺАНДА УҠЫҒЫҘ:





ОЯ ХУЖАҺЫН КӨТӘ...

Р. МӨХӘМӘТОВ фотоэтюды.

## БАССР прокурорына асыҡ хат

Беҙҙең күңелдәрҙе әрнеткән бер һорауға һаман яуап таба алмайбыҙ һәм Һеҙгә мөрәжәғәт итергә булдыҡ. Бәлки, Һеҙ ярҙам итерһегеҙ.

Беҙ 1988 йылдың яҙында интернаттан ҡыуылып ҡайтып киткән Азат Хәсәнов тураһында әйтергә булдыҡ. Ул етем бала ине, атаһы юҡ.

Азатты төндә йоҡламай йөрөгәндә тотоп, шуның өсөн ҡыуырға ниәтләйҙәр ине. Бер көндө беҙ, 8 «А» класы малайҙары, мәктәп күләмендәге бер байрамға һуңлап, бармай, ятаҡта ҡалғайныҡ. Шул ваҡыт беҙҙең бер малай, туалетка кергәндә Азаттың аҫылынып торғанын күреп, беҙгә әйтте. Тәүҙә беҙ аптырашта ҡалдыҡ, ышанманыҡ, йүгерешеп туалетҡа керҙек... Азатты тиҙ генә элмәгенән ысҡындырып, бүлмәгә индереп һалдыҡ. Иҫенә килтерҙек. Берәүебеҙ йәһәт кенә врачҡа йүгерҙе. Ул арала тәрбиәсе Юлдыбаева Гөлсирә Фазыловна килеп етте. Медсестра укол һалғас, тынысландыҡ.

Аҙаҡ был ваҡиғаны «онотоорға» тура килде: беҙгә был турала һүҙ ҡуҙғатмаҫҡа ҡушылды. Азат ҡайтып китте, ә беҙҙең күңелдәрҙә таш төйөр ҡалды.

Шулай уҡ ошо йылда интернаттан эштән врачтың китеүе, Азат уҡыған кластың тәрбиәсеһе Ш. Н. Ардашированың да китеүе беҙҙең баштағы уйҙарҙы ҡуйыртҡа ғына төштө...

Азат урынында беҙҙең һәр беребеҙ була ала ине... Ләкин бындай факттар «йомолоп» ҡалдырыла һәм ундай уҡыусыларҙан тиҙ генә «ҡотолалар». Газетаға яҙылған хаттарыбыҙҙан һуң да, бәлки, күптәребеҙ интернатта ҡалмаҫ йәки ҡалдырмаҫтар. Уларҙың араһында ла интернаттан ҡыуылыуҙы ауыр кисереүселәр булыуы ихтимал. Шуға күрә тиҙ арала ошо ваҡиға буйынса тикшереүҙәр башлауығыҙҙы үтенәбеҙ.

Был факттарҙы дөрөҫләп, ҡултамғаларыбыҙҙы ҡуябыҙ.

1-се интернат-мәктәптең 10 «А» класс уҡыусылары: Зариф АБДУЛЛИН, Илшат ӘХТӘРОВ, Ришат САБИТОВ, Филүс ДӘҮЛӘТШИН, Әнүәр ЙӘМИЛЕВ, Руслан МАРТЬЯНОВ;

хәҙерге ваҡытта интернатта уҡымаған шаһиттар: Филүс МОСТАФИН, Айрат ӘХМӘТИӘНОВ, Рөстәм АТАНОВ.

## ДЕТЕКТИВҠА ЯҠЫН «ТАРИХ»

«Интернатым — тар ҡанатым!» мәҡәләһенең яҙылыу тарихы детективты хәтерләтә. Үҙегеҙ уйлап ҡарағыҙ. Мәктәп администрацияһын, тәрбиәселәрҙе иҫкәртмәйенсә, 27 февраль көнө мәҡәләнең авторҙары киске 21 сәғәт 20 минутта дөйөм ятаҡҡа килеп инәләр. Ә был ваҡытта балалар йоҡларға әҙерләнергә тейеш. Ә килеүселәр хат авторҙарын комсомол комитеты бүлмәһенә йыялар. Директорҙың тәрбиә буйынса урынбаҫары Ғ. Һ. Бикбаев та ошо ваҡытта ятаҡта була. Ә Ю. Мәҡсүтов, үҙекең кем булыуын, ҡайҙан, ниндәй йомош менән килеүен әйтәһе урынға, Ғәйнулла Һиҙиәтовичты комсомол комитеты бүлмәһенән ҡыуып сығара. Ә Ғәйнулла Һиҙиәтович хәбәрселәргә һөйләшеүҙе иртәгәгә кисектерергә тәҡдим итә. Ләкин егеттәрҙе күндереп булмай: бүлмәлә ултырыусыларға улар был һөйләшеү өсөн директорҙан рөхсәт алыныуы хаҡында белдерәләр. Был ғына ла түгел, артабан дүрт көн буйы микрофон менән мәктәп буйлап үҙҙәренә «кәрәкле булған» мәғлүмәттәр йыйып йөрөү.

**Авторҙарҙың хат яҙыусыларҙы әҙәрлеһләйҙәр тип ышандырыуҙары ла — төплә ялған һәм үҙҙәренең шәхестәрен үтә баһалау. «Йәшлек» редакцияһынан хәбәрселәр килеп өлгөрмәһә, был ваҡиға ни менән бөтөүе билдәһеҙ ине... Һәр бер коллективтың, шул иҫәптән мәктәптең дә эске тормошонда хәл ителмәгән проблемалары бар, һәм уларҙы хәбәрселәр генә хәл итә алмай. Был һүҙ ыңғайы ғына.**

Әгәр ҙә мәҡәлә авторҙары саҡ ҡына объективлыҡ күрһәтһәләр, хатҡа ҡул ҡуйыусы уҡыусыларҙан күбеһенең уның эстәлеге тураһында бер нәмә лә белмәүҙәрен асыҡларҙар ине. Сөнки хаттың тексы ҡултамғаларҙан бөтөнләй айырым биттә булған бит! Ә нимәгә ҡул ҡуябыҙ тип һораусыларға «коммунизм төҙөйбөҙ», «әрмән һәм азербайжан халҡына ярҙам ойоштораһыҙ» тигән кеүегерәк яуаптар бирелгән. Әйткәндәй, был да һүҙ ыңғайы ғына.

Һүҙ ыңғайы ғына тағы шуны әйтеп үтергә кәрәк: хат 13 февраль көндө яҙылған. Ә был көндән алда ғына, комсомол комитеты секретарына, ул өс 10-сы кластың ғүмерен һәм һаулығын ҡурҡыныс аҫтына ҡуйыу сәбәпле, икенсе эш эҙләргә тәҡдим ителгәйне.

Хәбәрселәрҙең уларға «өстән» баҫым яһауҙары тураһындағы һүҙҙәре лә уйҙырма ғына. Комсомол Өлкә Комитетында бер генә кешелә Мәҡсүтов менән дә, Ишемғолов менән дә, «Ленинец» газетаһының редакция ағзалары менән дә һөйләшмәне. Ә «Йәшлек» газетаһы тарафынан мәктәп етәкселәренә ғәйеп итеп ике ҡатлы йорт һәм теплица өсөн котлован һәм траншеялар ҡаҙыу ҡуйыла. Авторҙарға был хаҡта аңлатма бирелгәйне, шулай ҙа төҙәтмә индерә-

(Аҙағы 2-се, 3-сө биттәрҙә).

Газетаның 3 март һанында баҫылып сыҡҡан «Интернатым — тар ҡанатым» тигән мәҡәлә йәмәғәтселектә киң резонанс тыуҙырҙы. Редакция хаттар алыуын дауам итә. Ошо хәлгә ҡарата 1990 йылдың 14 мартында 1-се һанлы республика интернат-мәктәбенең уҡытыусылар, тәрбиәселәр, етәкселек һәм уҡыусыларҙың дөйөм мәктәп йыйылышы булып үтте. Уны асып, мәктәп директоры И. И. Вәлиев коллективты интернат тормошонда үҙҙәрен борсоған һорауҙар буйынса асыҡтан-асыҡ һөйләшеүгә саҡырҙы. Фекер алышыуҙа 36 кеше, шул иҫәптән 23 уҡыусы һәм 13 уҡытыусы, тәрбиәсе ҡатнашты. Һеҙҙең иғтибарығыҙға сығыштарҙың ҡыҫҡартылған вариантын тәҡдим итәбеҙ.

# Асыҡтан-асыҡ һөйләшеү

Булат БИКТИМЕРОВ, 10 «А»: — Хатҡа ҡултамға ҡуйыусыларҙың береһе — мин. Өйҙә әсәйем бер ваҡытта ла минең әйберҙәремдә соҡсоноп йөрөмәне. Ә бында, уҡыуҙан ҡайтһам, кемдер шәхси әйберҙәремдә ҡутарынып сыҡҡан. Хәтерем ныҡ ҡалды. Аҙаҡтан, обход йөрөгән, тип әйттеләр. Күмәкләшеп үҙ-ара һөйләштек тә хат яҙырға ҡарар ҡылдыҡ. Унда 72 ҡултамға йыйылғайны. Әле залда ултырғандарҙың да күбеһе был хатты яҡлайҙар... Беҙҙең шәхси тормошобоҙ юҡмы ни? Беҙ машина түгел, үҙ фекеребеҙ ҙә бар...

Фәнүр ШАҺИЕВ, 10 «Г»: — Хат яҙыусыларҙың береһе лә үҙ ҡултамғаһынан баш тартмаҫ, тип уйлайым. Яҙылғандар иң ауыр проблемаларҙан ине. Ял итергә ваҡыт ҡалмай. Теләмәгән сараларға көсләп йөрөтәләр. Йәйге көндәрҙә душ эшләмәй.

Шамил РӘЖӘПОВ, 10 «Б»: — Был мәктәптә 6-сы кластан алып уҡыйым. Яҡшылыҡты онотмам. Әлбиттә, беҙгә 10-сыны шым ғына тамамлап ҡуйырға ла була. Ләкин насарлыҡ тураһында барыбер өндәшмәй ҡала алмаҫ инем. Интернатҡа килгәндә беҙҙең класс егеттәре бөтәһе лә тиерлек ҡурайға йөрөнөләр. Ә хәҙер шуларҙың берәйһе ҡалғанмы? Башҡорт мәктәбендә халыҡ музыка ҡоралдары түңәрәктәре булмауы менән килешмәйем. Мәктәп спорт менән шөғөлләнеүгә лә бармаҡ аша ҡарай. Көнө буйы 12 сәғәт хәрәкәтһеҙ ултырырға тура килә. Түңәрәктәр башлыса предметтар буйынса ғына эшләй.

**Ансар ӘХМӘТИӘНОВ, 10 «Б»: — Хат өсөн тулыһынса яуап бирә алам. Мәктәпкә рәхмәт. Ләкин үткән менән генә йәшәү мөмкин түгел. Беҙҙә ҡыуҙылар ҙа, ти. Ләкин тәртип оҙаҡҡа бармаясаҡ. Ул барыбер ҡаҡшаясаҡ. Интернатта уҡыусылар үҙ мөмкинлектәрен аса алмайҙар.**

**Света ШӘРИПОВА, 9 «Д»: — Газетала дөрөҫ яҙылған. Йәшәү шарттары ҡәнәғәтләнерлек түгел. Ауылға ла ҡайтып китеп булмай, сөнки «интернаттан ҡыуылған» тип һөйгәйәсәктәр. Администрацияға ҡаршы һүҙ әйтеүе лә ҡурҡыныс... Беҙгә санэпидстанция килһә, ашханала сәнскеләр таратыла, китһә — кире йыйып алына. Тикшереүселәр булмаһа, ҡалаҡтарҙы, ҡашыҡтарҙы сода менән йыуырға кәрәк икәнде белмәҫ тә инек. Был — икейөҙлөлөк.**

Фиҙанур ШАҺИЕВ, 9 «Г»: — Газета беҙгә шәмбе лә, дүшәмбе лә эләкмәне. Кемдер йәшергән... хәбәрҙарлыҡ яҡшы ҡуйылмаған. Ҡарап булмағас, нимәгә ул телевизион үҙәк төҙөү, нимәгә ул телевизорҙар?

Айгөл ӘМИНЕВА, 9 «В»: — Уҡыусылар — директорҙы, директор уҡыусыларҙы аңламай. Ниңә беҙҙең ауыҙҙы томаларға... Вымпелдар өсөн ярышта, мәҫәлән, ике класс беренсе урынға дәғүә итһә, улар үҙ-ара һуғышыуға тиклем барып етә. Дуҫтар, кластар араһында бөтә яҡшы мөнәсәбәттәр боҙола. Бындай вымпелдарҙың кәрәге лә юҡ... Линейкаға сығарыуҙар балаларҙы түбәнһетеү генә ул... Үткән аҙнала бешмәгән котлет ашап көнө буйы күңелем болғанды. Ашаған иттәр ҙә күп осраҡта сей була. Санэпидстанция килгән осраҡтарҙа ашау яҡшыра ла ул яҡшырыуын... Был һайын беҙ ремонтта ҡатнашабыҙ. Эшләгән аҡсаларҙың да ҡайҙа киткәнлеген нисектер белергә кәрәк.

Рәмилә МӘЖИТОВА, 9 «Б»: — Ильяс Иштуғанович «уҡытыусылар һәм уҡыусылар дөйөм организм ул», тине. Шул организмдың нисек эшләгәнен беләһе ине. Бөгөн мин уҡытыусыларҙың Люция Гәрәевнаға бойкот иғлан иткәндәрен ишеттем. Аптырауымдың сиге булманы. Рәйес Тимербәкович: «Поварҙар 90 һумға эшләп йөрөйҙәр, уларға рәхмәт әйтергә тейешһегеҙ әле», тигәйне, ә комиссия ағзаларынан беҙҙең поварҙарҙың эш хаҡы 200 һум икәнлеген белдек. Ошондай хәлдә дөйөм организм тураһында һүҙ булыуы мөмкинме?

Илдар ТАИПОВ, 10 «Г»: — Ильяс Иштуғанович, һеҙ «ҡышҡы баҡса төҙөнөк» тиһегеҙ. Унда нисәмә мең һум аҡса китте икән, әйтмәҫһегеҙме? Яңылыштан ғына ватылған тәҙрәләр өсөн аҡсаны үҙ иҫәбебеҙҙән түләргә ҡушалар... Мин уҡыусылар советы төҙөргә саҡырам.

Гөлнур ВӘЛИЕВА, 10 «Д»: — Уҡытыусылар хатты Илшат Нәбиевич йәки Люция Гәрәевна ойоштороған, тиҙәр. Был дөрөҫ түгел, үҙебеҙ яҙҙыҡ. Илшат ағайҙы тағы ла, яңыраҡ киноға барырға ҡотортто, тип тә ғәйепләйҙәр. Билеттарҙы ҡасан барыуыбыҙҙы әйтмәй һорап алдыҡ. Бында үҙебеҙ ғәйепле.

Гөлшат САДИҠОВА, 10 «А»: — Беҙҙең интернат — башҡорт мәктәбе. Өс йыл эсендә беҙҙең класта ғына һигеҙ башҡорт теле уҡытыусыһы алмашынды. Бөтә Башҡортостанда ныҡлап эшләрлек берәй уҡытыусы табып булмаймы ни шунда? Союздаш республика статусы өсөн көрәшәбеҙ, ә үҙебеҙҙә башҡорт теле йүнләп уҡытылмай. Яңыраҡ 23 февралгә арнап стена газетаһын да башҡортса сығарғайныҡ. Аҙаҡ Рәйес Тимербәкович (Хәйруллин, воспрук — ред.) килеп, беҙҙе «милләтселәр» тип әрләп китте... Комскомитетта беҙгә ирек юҡ. Линейкаға тиклем администрация ҡыҫылып, бөтә ҡарарҙар ҙа үҙгәртелеп бөтә. Ашханаға килгәндә, ниңә беҙ уҡытыусылар менән бер ҡаҙандан ашамайбыҙ? Уларға икенсе төрлөрәк итеп бешерәләр бит...

**Г. З. БАДРАНОВА, физика уҡытыусыһы: — Хаттағы һорауҙарҙы группағыҙҙа тикшереп, ҡарар ҡабул итеп, администрацияға сығып ҡаранығыҙмы? Һеҙҙең әсәйҙәрегеҙ ҙә үҙегеҙҙең шәхси әйберегеҙҙе ҡарайҙар. Тикшереү дөрөҫ түгел тимәгеҙ. Яҙғас, ниңә «минд. араҡы, тәмәке таптылар», тип өҫтәмәнегеҙ. Ошо трибунанан спорт секциялары һорайһығыҙ, ә үҙегеҙ иртәнсәк зарядкаға сығырға ла иренәһегеҙ. Етешһеҙлектәрҙе гел кешенән эҙләйһегеҙ.**

Айгөл ҒАЙСИНА, 9 «А»: — Үткән аҙнала беҙҙең класс ашханала дежур иткәйне. Бер көндө төштән һуң алмалар, апельсиндар килтерҙеләр. Егеттәр бушатышты. Ләлә апай артҡы ҡапҡанан килеп ингән «Жигули»ҙағы бер ағайға апельсин һатты. Аҡса алды. Быны нисек аңларға? Комиссия йәшерелгән һут тапты. Поварҙар беҙгә япһарҙы. Тикшереүселәр шулай уҡ ташландыҡ аҙыҡтар һауытында ике бүлкәт колбаса тапты. Ниңә йәшерәләр һуң?

Ансар ӘХМӘТИӘНОВ, 10 «Б»: — Былтыр администрацияға етешһеҙлектәр тураһында әйткәйнек, беҙҙең өндө тығып ҡуйҙылар. Директор комсоргты саҡыртып, егеттәрҙе ҡотортаһың, тигән... Сауна, саңғы базаһы булырға тейеш ине... Аҡсалар тураһында Хаҡов та өндәшкәйне. Аҙаҡтан уны, һылтау табып, ҡыуып ҡайтарҙылар.

Айгөл ЮНЫСОВА, 10 «Г»: — Беҙ икенсе яҡҡараҡ киттек, буғай. Астан үлмәйбеҙ, уҡытыусыларҙың ашарға хоҡуҡтары барҙыр бит... Интернат балаларында кире сифаттар барлыҡҡа килеүе мине борсой. Уҡыусылар ошаҡлашырға, алдашырға, ялағайланырға өйрәнәләр һәм был ҡылыҡтар хуплау таба. Бигерәк тә бәләкәс кластарҙа был эш киң йәйелдерелгән. Улар бит әле балалар ғына, күңелдәре лә эскерһеҙ. Ә нимәгә өйрәтәһегеҙ? Бәләкәстәрҙең балалығы — балалыҡ түгел. Уларға әле ҡурсаҡ уйнарға кәрәк, әммә 10-сылар менән бер ҡатарҙан көнө буйы уҡыйҙар. Уларға күңел йылыһы етешмәй. Үҫә төшкәс, әлбиттә, аңларҙар... Ҡалалағы тиҫтерҙәр менән сағыштырғанда беҙ культура үҫеше яғынан күпкә артта ҡалғанбыҙ.

Илдар ҠУЛБАХТИН, 10 «Б»: — Бында ултырғандар береһе лә фәрештә түгелдер. Ләкин үҙ фекерҙәрен белдергән өсөн уҡыусыларҙы яҙаға тырттырырға кәрәкмәй. Беҙ үҙ илебеҙ граждандары булырға өйрәнәбеҙ... Рәүеф Ғәзизович Кәримовҡа рәхмәтем ҙур. Ул — мәктәптең патриоты. Ләкин яңғыҙы ғына спорт өсөн бер нәмә лә эшләй алмаясаҡ. Балалар ҙа, администрация ла ярҙам итергә тейеш. Әле залда конфронтация бара. Администрация һәм мәктәп үҙ-ара һуғышырға йыйынған, тиерһең. Улайтырға ярамай. Компромисҡа барырға кәрәк. Бөтәһенә лә яҡшы булһын.

Гүзәл НУРИЕВА, 10 «В»: — Мин алдағы уҡыусыларға ҡушылам. Шуны ғына өҫтәргә теләйем: Люция Гәрәевнаға икенсе эш эҙләргә ҡушҡандар. Беҙҙе яҡлағаны өсөн уны ҡыуырға итәһегеҙме ни?

Р. Ғ. КӘРИМОВ, физкультура уҡытыусыһы: — Хатты өлкәндәрҙән кемдер яҙып биргән дә һеҙ ҡул ҡуйғанһығыҙ, тигән фекер бар. Ул уй дөрөҫ түгел. Уҡыусылар яҙған. Ләкин проблемаларҙы икенсе төрлөрәк хәл итергә кәрәк ине. Ашханаға хәҙер барыуы ла оят...

В. Ш. БӘХТИЙӘРОВ, өлкән тәрбиәсе: — Мин 30 йылдан ашыу мәктәптәрҙә, 9 йыл интернатта эшләйем. Еңел түгел ул. Бер ваҡытта ла уҡыусылар менән ошондай хәлгә ҡалғаным юҡ. Бюрола тикшергәндәре бар. Ҡыйын булманы. Ә хәҙер ҡыйын. Көнө-төнө һеҙҙең өсөн эшләйбеҙ, һеҙҙең өсөн тегеһен, быныһын алабыҙ. Күпме боҙаһығыҙ, үҙегеҙгә үпкәләгеҙ. Һеҙгә һәр ваҡыт яҡшы булырға тырышабыҙ. Интернат минең өсөн изге, уға хыянат итергә теләмәйем. Бергәләп уйлашайыҡ.

Дания ВӘЛИӘХМӘТОВА, 10 «А»: — Социалистик ярыштарҙа обходтағы кешеләр үҙ кластарына балдар өҫтәп, башҡаларға кәметергә тырышалар...

Зәлиә ХУЖИНА, 10 «А»: — Геометриянан Фәнүр Фәнгәрович беҙ белгән нәмәләрҙе лә белмәй, һораһаң, аңлатмай. Минең белем түбәнәйҙе. Имтихандар етеп килә. Класс менән икенсе уҡытыусы ҡуйыуығыҙҙы талап итәбеҙ.

Нәжиб ҒӨБӘЙҘУЛЛИН, 10 «Г»: — Үҙидаралыҡ исем өсөн генә. Вымпелдар мәктәптән һуң беребеҙгә лә кәрәкмәйәсәк. Эксперимент барып сығырға оҡшамай...

Ғ. Һ. БИКБАЕВ, директор урынбаҫары: — Ошо сәхнәнән әле ниндәй генә «артистар» сығыш яһаманы. Республика белмәгән «артистарҙы» тыңланығыҙ. Күптәргә тәтемәй ул. Ай һайын театрға, киноға барыр өсөн аҡса күсереп торабыҙ... Тикшергән саҡта 8 ЮД ағзаһы менән йөрөнөм. Комсорг та бар ине. Бал ҡоялар, тигән һүҙ таралғайны. Араҡы, тәмәке һәм башҡа нәмәләр таптыҡ. Тикшереүҙәр элек тә булған. Әгәр теләмәһәгеҙ — үткәрмәҫбеҙ...

А. Ә. ГӘРӘЕВА, рус теле уҡытыусыһы: — Әлеге йыйылыш интернатта комсомол ойошмаһының эшләмәүенә бер дәлил. Был турала иртәрәк һөйләшергә кәрәк ине. Йыйылыштың протоколы алып барылмай. Ҡарар сығарырға ла кәрәктер. Һеҙҙең хатығыҙ мәктәптең йөҙөнә төкөрөү ул.

**Т. М. ҒӘНИЕВ, физика уҡытыусыһы: — Йыйылыш ике лагерға бүленде: уҡыусылар һәм уҡытыусылар. Былай ярамай. Етешһеҙлектәрҙе тамыры менән бөтөрөргә тейешбеҙ. Ашарға бармайым тип кенә ашхананың эше рәтләнмәҫ. Администрация кешегә ғәйеп ташлай икән, уны дәлилләргә кәрәк. Комсорг киноға ебәреп уҡыусыларҙың ғүмерен ҡурҡыныс аҫтына ҡуя, йәнәһе, ә йәйге практикала хәүефһеҙлек техникаһы боҙола. Был турала һүҙ ҙә юҡ. Тикшерергә, ғәйеплеләрҙе яҙаға тарттырырға кәрәк. Ә кисә иһә никөлер, комиссия һөҙөмтәһен белмәй тороп, мәҡәләгә ҡаршы сығырға булдылар.**

Д. Ф. КӘРИМОВА, математика уҡытыусыһы: — Һеҙҙең ни арала үҫеп етеп, шулай һуғышсан булып китеүегеҙгә аптырайым. Уҡыу бөтөргә ике-өс ай ҡалды. Алтынға бәрәбәр ваҡытыбыҙҙы әрәм итәбеҙ. Әгәр ҙә һеҙ мәктәптән һуң уҡырға инә алһағыҙ, бер һүҙем дә юҡ. Етешһеҙлектәр барҙыр ул. Үҙегеҙҙе быҫратмағыҙ.

Х. М. ҠЫЯМОВ, тарих уҡытыусыһы: — Етешһеҙлектәрҙе хәл итергә кәрәк. Бәлки, уҡыусылар хаҡлылыр ҙа әле. Ләкин бөгөн тарихтан имтихан ҡуйһалар, һеҙҙең бит күбегеҙ яуап бирә алмаясаҡ. Сөнки донъяға ҡарашығыҙ ҡала балаларына ҡарағанда тарыраҡ. Кеше елкәһендә йәшәү кәйефе һеҙҙә ныҡ үҫешкән. Шәхес булараҡ, һеҙ «ноль» кимәлендә. Ғәйеп атта ла, тәртәлә лә барҙыр...

Ф. Г. ЗӨЛҠӘРНӘЕВА, тәрбиәсе: — Эшкә ҡарата мөнәсәбәтегеҙ оҡшамай. Беҙ ҙә бүрәнә күтәрә торғайныҡ. Түләү тураһындағы һүҙ аптырата. Минитрактор ситтән ҡарап тороу өсөн кәрәкме ул һеҙгә? Стекловатаға зарланаһығыҙ. Бесән әҙерләгәндә,

(Аҙағы 3-сө биттә).

# ДЕТЕКТИВҠА ЯҠЫН «ТАРИХ»

(Дауамы. Башы 1-се биттә).

йәк: беренсенән, йорт түгел, ә спорт комплексы, күрәһең, авторҙарҙың әйберҙәрҙе үҙ исемдәре менән атарға теләре бармайҙыр: бит «йорт» һүҙе «спорт комплексы» тигәнгә ҡарағанда күпкә эффектлыраҡ яңғырай. Икенсенән, әгәр аҙағынаса «принципиаль» булғанда, был «ҡот осҡос» ауыр эштә интернат-мәктәптең директоры И. И. Вәлиев, уҡытыусылар В. А. Боцьковскийҙың, Р. Ғ. Кәримовтың, Ю. А. Ишковтың һәм башҡаларҙың да актив ҡатнашыуын күрһәтергә булыр ине. Өсөнсөнән, был урын техника ҡулланырлыҡ түгел. Дүртенсенән, мәктәп көсө менән эшләнгән эш өсөн кооператив бер тин дә аҡса алманы, сөнки теплица 1988 йылдың сентябрендә төҙөлөп бөттө, ә спорт комплексы өсөн «котлован ҡаҙыу» шул уҡ йылдың йәйендә булған хәл, ә был ваҡытта мәктәптә бер ниндәй ҙә кооператив эшләмәй ине.

Авторҙар интернат-мәктәптәге үҙидаралыҡ тураһында тәжрибәле педагогтар кеүек, фекер йөрөтәләр: «Социалистик ярыш һөҙөмтәләрен сығарғанда бөтә вымпелдар һәм тәүге урындар махсус кластарға биреләсәге алдан уҡ асыҡ». Ә социалистик ярыш һөҙөмтәләренә йомғаҡ яһаусылар, комсомол комитеты ағзалары менән, эксперименталь кластарҙа уҡыусыларҙың үҙҙәре менән һөйләшеү ҡайҙа? Үҙидаралыҡ һөҙөмтәһендә эш хаҡы фондынан был әйләнәһенә яңға ҡалған 19 мең 800 һум — бер нисек тә инҡар ителмәй торған факт.

**1988 йылдағы уҡыу йылында сығарылған 10 «А» класы ла ышандырырлыҡ факт! Был класта ике йыл буйы «Тәрбиәсеһеҙ класс» эксперименты үткәрелде. Бөтә мәктәп буйынса йәйелдерелгән социалистик ярышта беренсе йылды класс I урын, ә икенсе йылды II урын алды. Ошо класта уҡыған 25 уҡыусының егерме икеһе юғары уҡыу йорттарына уҡырға инде. (Мәҡәләлә һүҙ 1989 йыл тураһында ине, 10 «Г» — 8 кеше — ред). Авторҙарҙың уҡыусылар контингенты тураһында фекер йөрөтөүе лә нигеҙле түгел. Беренсе интернат мәктәп етем һәм ата-әсәләренән ҡарауһыҙ ҡалған балалар өсөн асылған интернат түгел. Мәктәптең ундай статусы юҡ. Реформа мәктәптәрҙе махсуслаштырыуҙы бурыс итеп ҡуя. Ә беҙҙең мәктәп өс йүнәлеш буйынса махсуслаштырылған: математик кластар, медицина класы һәм башҡорт телен тәрән өйрәнеүсе кластар булдырылған. Бөтә теләүселәрҙең дә был мәктәптә уҡый алмаясағы көн кеүек асыҡ. Ошо кластарҙа ысынлап та уҡырға теләүселәр генә уҡыһалар, һәмғиәткә файҙалыраҡ булыр ине бит. «Һәр кемгә мотлаҡ урта белем!» — тигән ҡоро лозунг замана талаптарына яуап бирмәй. Был һүҙ ыңғайы ғына.**

Авторҙарҙың тенденциозлығы һайлау алдынан баҫылып сыҡҡан информация бюллетендәренән цитата килтереүҙәрендә лә күренә. Ә уларҙы тиражлауға ысынлап та хата ебәрелгән, тик был хата депутатлыҡҡа кандидат арҡаһында яһалмаған. Әммә бында ла авторҙар уйҙырма менән файҙаланғандар, йәнәһе, төҫлө агитплакаттар бар. Әгәр ҙә әҙме-күпме объективлыҡ теләгәндә, икенсе төрлө факттарҙы ла ҡулланып булыр ине.

Сауна эсенә ни бары 3-4 кенә кеше һыя. Уҡыусылар араһында, әлбиттә, ауырыу балалар юҡ түгел. Әммә ҡыҙғанысҡа ҡаршы, беҙҙең интернат-мәктәп санаторий тибындағыларға инмәй, ул тик һау балаларҙы ғына уҡытырға тейеш. Һәм был беҙҙең ғәйеп түгел. Мәктәпкә яла ягыу маҡсаты менән Ю. Мәҡсүтов һәм В. Ишемғолов бик тәрән инеп киткәндәр, хатта бөтөн бер коллективтың ҡаҙаныштарын да күрмәйҙәр. Ә былай ғына, теләр-теләмәҫ кенә «күсмә байраҡтар» тураһында яҙалар. Үҙеңдең уҡытыусыларыңдың хеҙмәтен шул тиклем һанға һуҡмау (авторҙарҙың береһе интернат-мәктәпте күптән түгел генә тамамлап сыҡҡан).

Ҡәҙерле авторҙар теләйме-теләмәйме, әммә факт-факт булып ҡала: 1989 йылда беренсе интернат-мәктәп илдәге урта мәктәптәр араһындағы Бөтә Союз социалистик ярышында, шулай уҡ КПСС-тың XXVII съезына һәм Бөйөк Октябргә 70 йыл тулыу айҡанлы үткәрелгән Бөтә Союз смотр-конкурсында еңеүсе булып танылды. 1986 йылды СССР Халыҡ хужалығы ҡаҙаныштары күргәҙмәһендә ҡатнашты һ.б. Былар бөтәһе лә ғәйәт ҙур һәм көсөргәнешле хеҙ-

(Аҙағы 3-сө биттә.)

беҙҙең дә елкәләргә теләһә нәмә төшә торғайны. Пыуынығыҙ... Ауыр булһа, ниңә ҡайтып уҡымайһығыҙ?

**Р. А. ХӘСӘНОВА, тәрбиәсе:** — Газетаны өйҙә балалар йәшергәндәр, йәнәһе, борсолмаһын, тигәндәрҙер. Һеҙҙең проблемаларығыҙ барҙыр ул. Нисек оялмай шундай яңылышлыҡ эшләнегеҙ? Элекке тәрбиәләнеүселәрем килә. Ҡайһы берҙәре беҙҙе ғәйепләй, тимәк, эшләп еткермәйһегеҙ, тиҙәр. Кире ҡаҡҡандары ла бар. Насар булһаҡ, улар өйгә килерҙәр инеме ни?

**Д. З. БАЙМИЕВА, химия уҡытыусыһы:** — Рухи яҡтан һеҙ зәғифтәр, түбәнһегеҙ. Һеҙҙе күрә алмайым. Хат яҙған булғандар. Ололарҙың да ҡыҫылышы барҙыр әле. Һеҙҙең өсөн тырышып, үҙ балаларыбыҙҙы көнөнә бер сәғәт кенә күрәбеҙ. Аҡса һорайһығыҙ, исмаһам, берәйегеҙ миңә 8 Мартҡа ҡотлау яҙҙығыҙмы? (залдан — «Яҙҙыҡ») Аҙ яҙғанһығыҙ, тимәк...

**Ә. Г. ЛАТИПОВА, тәрбиәсе:** — Хат өсөн балаларҙы ғәйепләү дөрөҫ түгел. Эшләп еткермәйбеҙҙер. Бер тапҡыр ашханала еҫләнгән балыҡ бирҙеләр. Балалар ашарға инмәнеләр. Аҙаҡ, һин ойоштороғанһың, тип мине йөрәттеләр. Балаларҙың йөрәктәрен аңларға кәрәк. Илшатты ғәйепләйһегеҙ. Бәлки, ул ғәйепте миңә лә япһарырһығыҙ. Мин дә бит балалар араһында йөрөйөм. Яҙылғандарҙы тикшерергә кәрәк. Балаларҙы ауыр хәлдә ҡалдырырға ярамай.

**И. И. ВӘЛИЕВ, директор:** — Һеҙгә бер көн алдан уйланырға ваҡыт бирелгәйне. Тырышҡанһығыҙ. Дәрескә лә шулай ҡараһағыҙ, һеҙҙе ҡулдарҙа ғына йөрөтөрлөк тә бит... Әле һеҙ сығыш яһайһығыҙ, ләкин аҙаҡ күңелдәрегеҙҙә ҡыйын булып торасаҡ. Бөгөнгө көндә илдә ағалы-энеле бер-береһенә ҡаршы барғанда, газеталар алдап яҙғанда, һеҙ ҙә быға үҙ өлөшөгөҙҙө индерҙегеҙ. Тәрбиәселәр, уҡытыусылар һеҙҙең өсөн тырыша. Ә һеҙ уларҙың ауыҙында соҡсонаһығыҙ, оят. Бында бөгөн митинг булды. Ҡайһы бер кешеләргә, исемен атап тормайыҡ, анархия кәрәк... Эшләр алдынан тәүҙә ныҡлап уйлағыҙ. Поварҙар, техничкалар һеҙгә үпкәләйҙәр, отставкаға китергә әҙерҙәр. Эйе, Рима ҡайһы саҡта алма, апельсин алдырып хеҙмәтсәндәргә һата. Был шулай тейеш, сер түгел. Балаларҙы өлкәндәр ҡотортa. Залда ултырған корреспонденттар ҙа дөрөҫ булмаған нәмәләрҙе, сенсацияларҙы ярата. Аңлы талаптарығыҙҙы иҫәпкә алырбыҙ. Ә хәҙер бөгөндән башлап иң һыҙғанып уҡырға тотоноғоҙ. Имтихандарҙа ташланма яһалмаясаҡ. Ҡурҡытыу тип ҡабул итмәгеҙ. Иртәгәнән башлап бер-беребеҙгә йылмайып ҡына ҡарап йөрөйөк.

• Шаңдау

# Беҙ ҡапсыҡта ятмай

1-се һанлы интернат-мәктәптең тәрбиәләнеүсеһе булараҡ, мин дә был дискуссиянан ситтә тороп ҡала алмайым.

Һәр йыл һайын, 9-сы класс уҡыусылары «Йондоҙсоҡ» пионер лагерында йәйгеһен практика үтә. Бына шулай, 1987 йылдың июль айында ошо практиканы беҙҙең класҡа (9 «Б» класына) үтергә тура килде. Тәрбиәсенең, лагерь сотрудниктарының соҫлоғо менән лагерҙа эшләүсе иптәштәребеҙ эш хаҡын алырға өлгөрҙө. Ләкин беҙҙән һуң эшләүсе бүтән класс уҡыусыларына тейешле аҡсаның бер тине лә бирелмәне. Сөнки уларҙы алдан, ялған вәғәҙәләр биреп, ҡурҡытып тигәндәй, ошо аҡсаның мәктәп фондына күсерелеүе тураһындағы ғаризаға ҡултамға ҡуйҙырғайнылар.

Ләкин... Ул эш хаҡын алмаған булһаҡ икән! Беҙҙең 10 «Б» класы «репрессияның ҡара һөрөмөнә» эләкте.

Иң тәүҙә, «10 «Б» мәктәп өсөн икешәр һумлыҡ 300 сувенир алһын» тигән әмер булды. Ә класта барыһы 25 уҡыусы һәм бөтәһенең дә материаль яҡтан эштәре яҡшынан түгел ине. Икенсе тапҡыр иһә, подвалда урынлашҡан ятаҡ душының крандары емерелгән өсөн дә ниңәлер беҙгә яуап бирергә тура килде. Сөнки йома көнө — беҙҙең мунса инеү көнө ине. «Ата-әсәләре душты ремонтлау өсөн аҡса йыйып бирергә тейеш» тигән сираттағы әмерҙе еткерҙе беҙгә тәрбиәсе. Был «хөкөм»дән нисек ҡотолғанбыҙҙыр, белмәйем. Ләкин өсөнсөһө ҡотолғоһоҙ булды. Беҙҙең класҡа мәктәп өсөн кәрәк булмаған ниндәйҙер фотографияларҙы көсләп һаттылар... Был күңелһеҙ «үҙаллылыҡ» бына ошолай тамамланды.

Мин ҡурҡмайынса, интернатта — «абсолют монархия», унда оппозиция көсһөҙ, деспотлыҡ хөкөм һөрә, тип әйтә алам. Газетала интернат тормошо турһында мәҡәләләр күренә башлағас, интернатҡа ла үҙгәртеп ҡороу елдәре барып етте, беҙ ҡапсыҡта ятмай шул, тип шатланып ҡуйҙым.

**Гөлниса ЯНЫБАЕВА,**
**БДУ студенткаһы.**

# Әгәр инша яҙһаҡ...

Мәҡәләнең баҫылыуына беҙ бик шатбыҙ. Нисә йылдар буйы балаларҙы ҡурҡытыу юлы менән тәрбиә биреүсе интернат администрацияһының йөҙөн бөтәһе лә күрһен. Шулай ысынбарлыҡты асып һалғанығыҙ өсөн рәхмәт һеҙгә, уҡыусылар! Бар икән әле беҙҙең арала ҡыу йөрәкле кешеләр.

**...Ике йыл элек, беҙ уҡығанда ла, ошондай проблемаларҙы, етешһеҙлектәрҙе күтәрмәксе булып мәктәп партия ойошмаһына хат яҙҙыҡ, ҡултамғалар йыйҙыҡ. Беҙ хатыбыҙҙа мәктәп директоры И. И. Вәлиевтың һәр ваҡыт тик үҙенең идеяларын үткәреүе, тәрбиәселәрҙе, уҡытыусыларҙы юҡҡа-барға әрләп, үҙенә оҡшамағандарын ҡыуҙырыуы, уның фекерен яҡлаған, ярамһаҡланған йәки баш эйгән кешеләрҙе генә эшкә ҡалдырыуы, ғөмүмән, уның диктаторлығы тураһында яҙғайныҡ, ләкин заманы икенсе ине. Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, был хаттың ғүмере ҡыҫҡа булды: директор хат яҙыусыларҙы, яҙылғанды яҡлап сығыш яһаусыларҙы эҙәрлекләй башланы. Бер йыл үтеп, беҙ мәктәпте тамамлап сығып китеүгә ҡарамаҫтан, хатты яҙған егеттәрҙе саҡыртып, уларҙы үҙ хаттарынан баш тарттырҙы. Юғары органдарҙа бәйләнеше булған кешеләр аша янап, киләсәгегеҙҙе уйлағыҙ, тип ҡурҡытты. Был һүҙҙәр, әлбиттә, И. И. Вәлиевтың ауыҙынан тура әйтелмәне, ул ебәргән кешеләр: «Һеҙ был хатты бөтөнләйгә оноторға тейешһегеҙ, һеҙҙең әле туғандарығыҙ интернатта уҡый, үҙегеҙҙең дә алдағы тормошоғоҙҙо уйлағыҙ»,— тип, тураһын әйткәндә, ҡурҡыттылар.**

Яһалмалыҡ, торғонлоҡ йылдарының административ-команда методы әле лә 1-се һанлы интернатта актив ҡулланылыш тапҡан форма булып тора. Шунлыҡтан мәктәптә директорҙың да, завучтарҙың да абруйы юҡ. Уҡыусылар араһында улар тураһында төрлө һүҙҙәр йөрөй. «Минең яратҡан уҡытыусым» тигән темаға инша яҙғанда, ҡыҙыҡ, уҡыусыларҙан кем Вәлиев йәки завучтарҙы һайлар ине икән?

**Интернатты быйыл шуныңса уҡыусы алтынға, шуныңса уҡыусы көмөшкә тамамланы, тип донъя яңғыратып һөйләйҙәр, яҙалар, маҡтаналар. Ә ул миҙалға бөтөүселәр план буйынса әҙерләнә, кемдәр әҙерәк күҙгә салына, шуларға, арттарынан этеп тигәндәй, тартып, һуҙып билдәләр сәпәйҙәр. Әлбиттә, миҙалға лайыҡлы уҡыусылар ҙа бар, ә шулай ҙа лайыҡһыҙҙар ҙа әҙ түгел. Уңдайҙарҙы, бөтә шарттар тыуҙырып, кәрәкле һөҙөмтәләргә еткереп ҡуллар. Башҡорт телендә бер һөйләм әйтә алмаған ҡайһы берәүҙәргә башҡорт теленән «яҡшы» билдәһе сығаралар. Был, әлбиттә, башҡортса уҡып, шарт иттереп һөйләп торған балаларға үкенесле. Уларға бер ҙә рус теленән «5»-ле ҡуйып ярҙам итеп тормайҙар. Барыбер белмәйҙәр, ти ҙә ҡуялар. Ошонан ғына сығып 1-се һанлы башҡорт интернатында, үҙебеҙҙең туған телебеҙгә ниндәй «оло ихтирам» булыуын күрәбеҙ.**

Ошомо ул ғәҙеллек, бына ниндәй көнгә тиклем килеп етте беҙҙең тормош. Тыштан ялтырау менәнме ни, эстән ҡалтырап торғас. Сараһын күрергә, әлбиттә, бик кәрәк. Беҙ бының менән генә интернатта үҙгәреш башланыр тип уйламайбыҙ. Әле Вәлиев хат яҙыусы уҡыусыларҙы эҙәрлекләйҙер, моғайын. Беҙҙең был хат өсөн дә әллә ниҙәр булыуы ихтимал. Ләкин беҙ ышанабыҙ: интернатҡа ла байрам килер.

**БДУ-ның филология факультетының бер төркөм студенттары исеменән:**

**Айрат СИРБАЕВ, Айҙар ЙОМАҒУЖИН, Әнис РАМАЗАНОВ, Рита ҒАИСИНА, Айгөл ИСҠУЖИНА.**

# Өлгөлө мәктәп итергә

Рус теле һәм уҡытыу методикаһы кафедраһы интернат-мәктәп коллективы менән күп йылдар буйынса тығыҙ эш алып бара. Бөтә Союз конференцияһы, уҡытыусылар өсөн семинарҙар уҙғарылһа ла, ГДР-ҙан ҡунаҡтар йәки республика мәктәптәренән яңыса ижади эшләүсе уҡытыусылар килһә, уларҙың барыһын да интернатҡа алып барабыҙ. Ундағы оҫта итеп йыһазландырылған кабинеттарҙы, этнографик музейҙы күрһәтергә түгел, сөнки мәктәптең иң ҙур ҡаҙанышы булып уҡыусы балалар тора. Тәртип, хеҙмәт яратыу, киләсәккә ынтылыш, Тыуған илде һөйөү һәм күңел сафлығы — былар бөтәһе лә ҡағыҙҙа түгел, ә ысынлап та уҡыусы балаларҙың айырылғыһыҙ һыҙаты булып тора.

**Эйе, бында башҡа мәктәптәр менән сағыштырғанда нығыраҡ эшләргә кәрәк, тәртип тә ҡатыраҡ. Беҙгә, ситтән ҡараған кешеләргә, уҡытыусылар коллективы был ҡаты уҡытыу-тәрбиәләү эшен берҙәм ҡабул иткәндәр кеүек тойола. Дәрес уҡытҡан һәм дәрестәрҙе тыңлап ултырған саҡта уҡыусы балаларҙа белемгә ынтылыш, тырышлыҡ һәм хеҙмәткә ихтирам йәшәгәнлегенә ышанаһың. Бында мәктәп үҙидаралығы ҡоро һүҙ түгел, ә ысынбарлыҡ булып тора.**

Мин бөтә мәсьәләләргә, хужалыҡ эштәренә һәм башҡаларға ҡағылып тормайым. Ләкин бындай рәүештә тамырҙарҙы ҡырҡыуға (Өфөлә улар бик күп тә түгел) мин ҡаршы киләм (йәки уларҙы бөтөнләй ҡырҡмаҫҡа кәрәк). Күп йылдар буйы, күп кешеләр көсө менән төҙөгәнде (минең хәтерҙә генә мәктәптә бер нисә директор алмашынды) емереү килешмәҫ ине.

Киреһенсә, интернат-мәктәпте яҡлап сығып, республикабыҙҙың 54 районынан иң зиһенле, иң аҡыллы уҡыусы балалар өсөн алдынғы мәктәп итеп ебәреү яҡшыраҡ булмаҫмы? Сөнки был мәктәп бөгөнгө көндә лә беҙҙең республиканың интеллигенция сафтарын тултырыусы төп урындарҙың береһе булып ҡала.

Мин газетаның урынын мәктәптең абруйын төшөрөүҙә түгел, ә бөтә ҙур эштә, балаларҙы уҡытыу һәм тәрбиә биреүҙә бигерәк тә, була торған хаталарҙы төҙәтеүҙә ярҙам итеүҙә күрәм.

**Л. САЯХОВА,**
**БДУ-ның рус теле һәм методикаһы кафедраһы профессоры.**

# ИҢ МӨҺИМ ДӘРЕС

Ысынлап та ваҡиғаларҙың үҫеше бер аҙ детективты хәтерләтә шул. Тик бөтөнләйе менән оҡшар өсөн кемдеңдер ҡорбан булыуын көтөргә кәрәкме һуң? Тейешле органдарҙың әлегә тиклем өн дә сығармауы, ситтән күҙәтеүселәр позицияһын һайлауы ниңәлер һағайта төшә... Уҡыусылар менән уҡытыусылар араһы көндән-көн һалҡыная, алыҫая барыуын күреү йәнде әрнетә. Бында администрацияның ялғанға, аҫтыртын эш итеүгә ҡоролған эшмәкәрлегенең йоғонтоһо көслө. Атап әйткәндә, директор урынбаҫары Ғ. Бикбаев хеҙмәт коллективын күрәләтә алдау юлына баҫҡан. Тиҫтәләгән уҡыусылар алдында уның менән һаулыҡ һорашмау ғына түгел, мосолманса ике ҡуллап күрешеүҙе, һөйләшеү алдынан үҙебеҙ менән таныштырыуҙы, аҙаҡ хат яҙыусылар үҙҙәре үк Бикбаев иптәштең сығып тороуын үтенеүҙәрен ҡайҙа ҡуйырға? Өҫтәүенә, әлеге лә баяғы микрофон да «һаңрау» түгел, бөтәһен дә теркәп барған бит! Уҡыусылар ҡыуып тигәндәй сығарған икән, тимәк, дәрәжәһе лә шундай. Беҙ иһә ҡаршы килмәнек, сөнки хат яҙыусылар менән айырым һөйләшеүҙе журналист этикаһы талап итә. Директор менән беҙҙең хәбәрсебеҙ В. Ишемғолов быға тиклем үк осрашып, хат буйынса йөрәгәнлеген белдереп ҡуйған ине.

Һөйләшеү барышында һәм аҙаҡтан дөйөм мәктәп йыйылышында ла бер уҡыусы ла үҙ ҡултамғаларынан баш тартманы, киреһенсә, бөтәһе лә дөрөҫ яҙылған, тип хуплап ҡына сыҡтылар. Андерсендың әкиәтендәге эскерһеҙ бала кеүек «Ә король бит ялаңғас» тип тәү башлап уҡыусылар ҡысҡырған икән, ниңә уларҙы ғәйепләргә? Өлкәндәрҙән дә балаларҙы яҡлап сығыусылар булды. Ләкин уларҙың яҙмышына администрацияның ҡара һөрөмө яғылды. Мәктәптең партия ойошмаһы секретары М. М. Хафизов иртәгәһенә партия йыйылышында үҙ вазифаһынан бушатыла. Комсомол ойошмаһы секретарының да хәлдәре шәптән түгел.

Нилектән шулай һуң? Фактарға таянһаң, киреһенсә булырға тейеш бит! БАССР Халыҡ мәғарифы министерствоһының комиссияһы шуны асыҡланы: йәй көнө эшләгәндәре өсөн кооператив уҡыусыларға 7900 һум аҡса түләргә тейеш; башҡарылмаған эш һәм тотонолмаған төҙәлеш материалдарын списать иткән өсөн кооператив ағзалары 4600 һум ҡайтарырға тейеш; ашханала 2500 һумлыҡ аҙыҡ етешмәй, ашнаҡсыларға 640 һум һәм интернат хеҙмәткәрҙәренә, тәрбиәселәргә 4100 һум артыҡ эш хаҡы түләнгән. Шулай итеп, 19740 һум аҡса шым ғына кеҫәләргә инеп батҡан. Тикшереү дауам итә.

Байҙың тәмле аштары — етемдең ҡанлы йәштәре, тиҙәр халыҡта. Балаларҙың ауыҙынан тартып алып, бына ниҙәр эшләнеп ята. Әлбиттә, бөтә коллективты ғәйепләп булмай. Намыҫлы уҡытыусылар, тәрбиәселәр ҙә бар. Интернаттың даны ла шуларҙың һөйәлле ҡулдары менән күтәрелеп килә. Яратҡан уҡытыусыларым һәм тәрбиәселәрем Алма Сәлмәновна Ҡолләүләтова, Рәүеф Ғәзизович Кәримов, Мәхтүмә Исламовна Яхина, Фәрзәнә Фәизовна Абдуллина, Кәшфи Фәтихович Мөхәмәтйәнов, Хәмиҙә Хәбибовна Минһажетдинова һәм башҡа бик күптәрҙең изге һыны ғүмергә күңелем түренә уйылған. Улар мине алдашырға өйрәтмәнеләр, намыҫлы булырға ҡуштылар. Интернат тураһында яҙып сыҡҡанбыҙ икән, уны яманлар өсөн түгел, ә тәнендәге яман шеште дауалау, кәрәк икән — алып ташлау ниәте менән тотондоҡ. Сирҙе танымау — үлемгә дусар итеү менән бер ул.

Эйе, донъялар буталсыҡ. Сыуалыштарға һылтанып, үҙ ғәйептәрен йәшерергә тырышыусылар ҙа юҡ түгел. Беҙгә аҡты ҡаранан айырып алаһы ла бар әле. Миңә ҡалһа инде, кеше яҙмышы менән уйнап ултырған әҙәмдәргә ҡаршы көрәшергә Афғанстанда һәләк булған Нафиҡ дуҫым ҡәберендә ант иткәнмен һәм үлем ҡурҡынысы янағанда ла антыма тоғро ҡаласаҡмын!

**Ю. МӘҠСҮТОВ.**

(Аҙағы. Башы 1, 2-се биттәрҙә).

мәт емеше, ә һабын ҡыуығы осороу түгел.

БАССР Халыҡ Мәғарифе министерствоһынан килгән абруйлы комиссияның икенсе тапҡыр килеүен беҙ ысынлап та ошо мәҡәләне уҡып белдек. Әммә был инде, шулай уҡ детективҡа оҡшаш, бөтөнләй икенсе ваҡиға. Ә «Интернатым — тар ҡанатым!» мәҡәләһенең баҫылып сығыуын беҙ комиссия эшенә баҫым яһау тип ҡабул итәбеҙ.

**Мәҡәләнең нәҡ һайлауҙар алдынан ғына донъя күреүенең осраҡлы булмауын, шулай уҡ «Йәшлек», «Ленинец» газеталары редакцияларында, министерствола балалар һорап барғас, хаттарҙы кире бирмәүҙе, ә ҡуласа өйләнә башланы, «Һеҙҙең хаттарығыҙ регистрация аша үткәндәр» кеүек аңлатмаларҙың мәғәнәһе беҙгә бик яҡшы аңлашыла. Тимәк, был хаттар ысынлап та кемгәлер бик кәрәк булған. Мәҡәлә фактарҙы бутау, боҙоу менән башланған һәм шуның менән тамамланған.**

Ошо мәҡәләне уҡығандан һуң, нисек инде М. С. Горбачевтың һүҙҙәрен иҫкә төшөрмәйһең: «Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, беҙҙең массовый информация работниктары араһында ашығыс, нигеҙләнмәгән һығымталар һәм фекерҙәр таратыуға ынтылыш күҙәтелә. Ә ҡайһы берәүҙәр шаҡ ҡатырғыс хәбәрҙәргә иҫәп тоталар, асыҡ итеп әйткәндә, күп ялған хәбәрҙәр тыуҙы. Кешеләрҙе нахаҡҡа кәмһетеү һәм хурлау фактары күп».

Ошо яуап 1990 йылдың 13 мартында хеҙмәт коллективының йыйылышында раҫланды, коллектив ҡушыуы буйынса, уға ҡул ҡуйҙылар.

**И. ВӘЛИЕВ,**
интернат-мәктәп директоры.
**Л. БАЖАНОВА,**
профком председателе.

**РЕДАКЦИЯНАН:** Хеҙмәт коллективы йыйылышы тулы составта ҡатнашмаған, йәғни хеҙмәтсәндәрҙең 47-һе булған. Ете кеше, «Йәшлек»-тәге мәҡәләне кире ҡағыуға ҡаршы сыҡҡан, ике кеше тауыш биреүҙә икеләнгән.

БЕҘ НӘЙЛӘҮГӘ килеп еткәндә, эңер яҡынлашҡайны. Шулай ҙа йәйләү ҡыйғы-зыйғы менән тулған. Һауынсылар ялан кәртәлә һыуынып йөрөй һауа. Уларҙың һыйыр-ҙарын өрләгән әсе тауыштары, кемдеңдер моңло итеп йырлауы, биҙрә шылтырауы — бөтәһе бергә йәйләү урынлашҡан уйпатта гөүләп тора ине.

Ағастар араһында бер нисә ир. тәмәкеләрен ихлас борҡолдата-борҡолдата тартып, нимәләр һөйләшеп тора.

Беҙҙең машина килеп туҡтағас, улар әңгәмәләрен өҙөп, ҡаршы алырға сыҡты. Миңә уларҙың күптәре таныш ине. Шуға ихлас, дуҫтарса күрештек. Уларҙы беҙҙең ме-

— Тороп тор әле, икенсе айыу имеш,— тип ризаһыҙлыҡ менән әйтеп ҡуйҙы беренсе.— Уны тәүҙә алыр кәрәк бит. Ә айыу бик хәйләкәр.

— Эйе, айыу аҡыллы. Әгәр малға теймәһә, тағы ла аҡыллыраҡ булыр ине,— тине егет.

— Эйе, шәп булыр ине. Шулай ҙа йыртҡыс хайуан — йыртҡыс хайуан инде. Нимә кәрәген үҙе белә һәм ҡыла ла.

— Ә беләһегеҙме, айыу ҡорбанын бик хәйләкәр тота,— тип тәпәнәк һунарсы нимәләр һөйләргә йыйынды ла беҙгә боролоп ҡараны,— бынан бер-ике йыл элек йәйләүҙә һыйырыбыҙ юғалды. Эҙләмәгән ер ҡалманы,

рып, емдек эргәһен ҡарап килделәр. Бер нәмә лә һиҙелмәй. Алдан билдәләп ҡуйылған ағастарға үрмәләйбеҙ. Миңә сандыр кәүҙәле һунарсы менән бер ағас тура килә. Шыбырҙашып, айыу килеп сыҡһа нишләргә, тип һөйләшеп алғас, барыбыҙ ҙа тынып ҡалабыҙ. Тын алырға ауыр, йүткерергә ярамай. Ҡыҫҡаһы, айыу бер нәмәне лә һиҙмәһен. Беҙҙең бар иғтибар — саҡ-саҡ һиҙелеп ятҡан емдектә. Мылтыҡтар ҙа шунда төбәлгән.

**Былай ҡатып ултырыу оҙаҡҡа китте. Бына-бына килеп сыға тигән айыуыбыҙ һаман да юҡ. Бер нисә сәғәт үтеп тә китте. Тик кенә ултырыуҙан ҡул-аяҡ, тән ойой башланы. Йоҡо килә.**

**Йәйге төндөң төнө ҡыҫҡа. Таң да һиҙелә башланы. Тирә-**

Флүр ҒАЗИН

# АЙЫУ БАЛАҺЫ ҺАМАН ИЛАЙ ИНЕ

*(Хикәйә)*

нән килгән өлкә газетаһы хәбәрсеһе менән таныштырам. Ә ул шундуҡ сандыр кәүҙәле, пеләш башлы, яурынына сатраш пинжәк һалған ферма мөдиренән ферма хәлдәрен һораша башланы.

— Хәлдәр ни, яҡшы. Көнләк һауым апарыуыҡ,— ферма мөдире күҙен сытырайтыңҡырап һүҙ башланы. — Ләкин эргәлә эт-ҡош күбәйеп китте бит әле. Бүреләр ҙә башмаҡҡа тейә, айыу һыйырҙарҙы һуға.

— Бына кисә лә бер һыйырҙы айыу һуҡҡан,— тип мыйығы саҡ беленә башлаған егет сабырһыҙланып һүҙгә ҡыҫылды. — Шуның арт һабағын уҡытырға ине.

— Тороп тор әле, Әмир,— тип ферма мөдире уға уҫал ҡараны.

— Нимә, мылтыҡҡа рөхсәтегеҙ булһа,— өлкә газетаһы хәбәрсеһе миңә күҙ ҡыҫты.

— Беҙҙе лә алығыҙ. Исмаһам, ғүмерҙә бер айыу һунарына барҙым, тип һөйләрмен.

УЙЛАНҒАН — эшләнгән. Беҙ, тиҙ генә тамаҡ ялғап, күҙ бәйләнмәҫ борон барып етәйек, тип юлға сыҡтыҡ.

**Алдан мылтыҡ аҫҡан өс һунарсы, арттан тамаша күреү өсөн барыусы беҙ иңәү атлайбыҙ. Ысыҡ төшә башлаған. Үлән араһынан атлауы ҡыйын. Аяҡ аҫтына ҡарап ҡына бармаһаң, берәй нәмәгә эләгеп йәки соҡорға төшөп ҡолауыңды көт тә тор. Алда барған өс һунарсы артына ҡарамай ғына йылдам атлай, әйтерһең, улар ғүмер буйына атһыҙ-юлһыҙ юлдан йөрөп өйрәнгәндәр. Ә беҙгә ҡыйын. Уларҙан күпкә артта ҡалдыҡ. Шулай ҙа, ниндәйҙер һуҡмаҡҡа сыҡҡас, беҙҙең дә аҙым ырай башланы. Уларҙы ҡыуып еттек.**

— Был һуҡмаҡтан күп бармай, тағы юлһыҙ ергә төшәбеҙ. Шунан, йылға буйлап бер аҙ барғас, бәләкәй генә ялан күренер, шуның ситендә айыу үҙенең ҡара эшен ҡылған да инде, — тип әйтеп ҡуйҙы иң алда барған тәпәнәк буйлы, йыуантыҡ һунарсы, кесегеҙҙә исрафламағыҙ, юлды белеп ҡуйығыҙ, тигәндәй.

— Көтөүҙән мал юғала башлағас та уйланым инде, ошо мәхлүктең эштәре тип. Тәки дөрөҫ булған,— тип баяғы һунарсы ауыҙ эсенән мығырҙаны.

Беҙҙең булыуҙан ирәйепме, әллә ғәҙәттәгесәме, һунарсылар һунар тураһында һүҙ башланы. Теге тәпәнәк кенә көтөүсе 20 айыуҙың башына еткән икән. Ферма мөдире лә унан ҡалышмаған. Мыйығы саҡ беленә башлаған егет: «Был икенсе айыуым була»,— тип маҡтанды.

барыбер таптым бит ул бахырҙы. Айыу ярты кәүҙәһен ашаған. Йыртҡыс менән бахыр һыйырҙың алыш урынын ҡарайым. Бер рәт булып ағастар тамырҙарынан һурылып килгән һәм шул рәттә трактор һөргән һымаҡ бураҙна ята. «Был нимәне аңлата инде?» — тип ул беҙгә ҡараны. Һәм берәйһе яуап бирә һалмаһын, тигәндәй, хәлде аңлатып та бирҙе — айыу был аҙашҡан һыйырҙы аңдыған, уңайлы ваҡытта уның өҫтөнә һикергән. Тик нишләптер ҡойроғонан ғына эләктерә алған. Ҡото осҡан һыйыр сабып сығып киткән. Айыу барыбер тегенең ҡойроғон ысҡындырмаған. Шул уҡ ваҡытта, һыйырҙы туҡтатыу өсөн, бер ҡулы менән ағастарға йәбешкән, йәш ағастар тамырҙарынан йолҡолоп сыҡҡан. Бына ниһайәт, айыуҙың ҡулы йыуан ағасҡа эләгә. Шуның эргәһендә лә инде һыйырҙың емдеге. Ошо урында айыу һыйырҙы туҡтатып муйынын шаҡарған.

— Бына, исмаһам, унда көс!— тип беҙҙең был ғибрәтле хәлгә иҫебеҙ китә.

— Туҡта, әле, Исмәғил, һуң былтыр күрше йәйләүҙә айыу бер һыйырҙы башын йылғаға тығып сәсәтеп үлтергәнен үҙ күҙҙәребеҙ менән күрҙек тә инде. Дөрөҫ, шул кисте үк һыйырҙың емдегенә килгәндә айыуҙың үҙенең дә башына еттек. — Бөтәһе лә һөйләне, мин дә ҡоро ҡалмайым, тигәндәй, егет тә үҙ хикәйәһен һөйләмәй булдыра алманы.

— Фәтҡулла ҡартты беләһегеҙҙер, белмәй ни, атаҡлы һунарсы, айыусы. Уның тураһында мин һөйләйәсәк хәлде анекдот итеп тә һөйләнеләр. Ҡарт һунарҙанмы, ҡайҙандыр ҡайтып килә икән. Ни күрһен: урман аҡланында айыу бер тананы ҡосаҡлап тора. Бабайҙың иҫе киткән. Бындай күренеш йыш булмай ҙа инде. Ул, бар донъяһын онотоп, был күренешкә хайран ҡалып тора икән. Бына, ниһайәт, һыйыр йығыла. Был ни ғәләмәт? Һунарсыны күреп, айыу урманға ҡаса, тана ятып ҡала. Барып ҡараһа, ҡарт ни күрә: ҡарттың үҙ танаһын айыу ҡолағынан тешләп ҡанын һурған икән. Тана, бахыр, ҡаны бөтөүҙән тәкмәрләгән. Ҡарт үлгән тана эргәһендә ах та ух килә. Нишләһен?

Егет тағы нимәләр һөйләргә уҡталғайны, алда барған һунарсы уны тыйҙы.

— Емдеккә яҡынлайбыҙ, бәлки, айыу бындалыр. Тауышланмағыҙ.

Һунарсылар мылтыҡтарын ҡорҙо. Ҡараңғы ярайһы ғына төшкән. Бына-быҡа берәй ағас артынан айыу йүгереп сығыр һымаҡ. Беҙҙе ҡалды-

**яҡ һиҙелерлек асылды. Мин, йоҡоға баш бирмәй, еңелсә генә ойоп киткәнмен. Ҡапыл ағас шартлап һыныуға һәм нимәнеңдер яман итеп ырылдауына тертләп уяндым. Саҡ-саҡ ҡына ағастан ҡолап төшмәнем. Йоҡо баҫҡан тән үҙ хәленә ҡайтты.**

— Айыу килә,— эргәлә ултырған һунарсы минең ҡабырғаға төрттө.

— Тауышланыуына ҡарағанда, яңғыҙ түгел, иптәше, йә балаһы бар. — Тын алырға ла ҡурҡып ултырған ярты сәғәттәй ваҡыт үтеп китте. Ә айыу нишләптер емдеккә яҡынлашмай. Әллә һиҙҙеме икән? Ҡапыл эргәлә генә нимәләр ҡыштырҙаны, шыңшыған тауыш ишетелде һәм емдеккә ҡарай бәләкәй генә нәмә йүгереп үтте. Артынан, тауышһыҙ ҡараҫҡы кеүек, елле айыу күренде. Емдек тирәләп айыу бер түңәрәк бирҙе һәм беҙҙең яҡҡа боролоп, нимәләр һиҙенгәндәй, еҫкәнә башланы. Нимәгә атмайҙар? Минең йөрәк осоп сығырҙай булып тибә. Бер юлы өс ҡаты шартлау. Үкереү. Шатыр-шотор килеү. Дары төтөнө таралғас та емдек эргәһендә айыу күренмәй: әллә ҡолаған, әллә ҡасҡан. Һунарсылар тиҙ генә аҫҡа төшә башланы. Беҙ ҙә улар артынан ҡалмайбыҙ. Емдек эргәһенә килебеҙ.

— Айыуға тейгән, әйҙәгеҙ артынан — емдек тирәһен ҡарап, ҡан таптарын күргәс, һунарсылар шундай һығымтаға килә.

ӨС ҺУНАРСЫ мылтыҡтарын әҙер генә тотоп алға китте. Беҙ уларҙың артынан эйәрҙек. Яралы йыртҡыс бик ҡурҡыныс. Балаһы булғанда, ул тағы ла ҡурҡынысыраҡ, аяуһыҙыраҡ. Шуға һунарсылар үтә һаҡ, һәр ағасты, һәр ҡыуаҡты урап үтәбеҙ. Күпмелер барғас, бала илағандай тауыш ишетелде. Был ни ғәжәп?! Беҙ бер-беребеҙгә ҡарашабыҙ. Урманда ниндәй бала? Аптырашып, шул тауыш сыҡҡан яҡҡа атлайбыҙ. Алда асыҡ аҡлан күренде. Шунда беҙ ғибрәтле хәлгә тап булабыҙ: салҡатан төшөп айыу ята, уның ҡатып ҡалған, һөтө сыҡмаған күкрәген һура-һура айыу балаһы шыңшып илай. Йәш егет мылтығын айыуға тоҫҡаны. Тәпәнәк һунарсы уны этеп үк ебәрҙе.

— Ахмаҡ, кемгә тоҫҡайһың, айыуың үлгән дә инде. Ә балаһына тоҫҡаһаң, бына! — тип ул дәү йоҙроғон егеттең алдында уйнатты.

Беҙҙең, был тамашаны күреп, һунар дәрте бөттө. Ул ғына ла түгел, балалы инә айыуҙы атҡанға үкенеү тойғоһо тыуҙы. Барыбыҙ ҙа был ҡот осҡос хәлдә үҙебеҙҙе ғәйепле тойҙоҡ.

Земфира ЯУБАҪАРОВА

## Һиҙгерлек

Тағы йыға һуҡты. Ауырыу бит.
Күптән түгел миңә сит ине!
Нисәнсе көн хәҙер тулап ятам
Өйәҙәгән бәпкә шикелле.
Бер уй ғына борсой, тыңғы бирмәй:
«Әсәйем, тим, әсәй белмәһен.
Ишетеп тә мине, ауырый тип,
Йөрәккәйен һағыш телмәһен!»
Әллә өнөм, әллә төшөм булды —
Иренемә йылы һөт тама...
Әсәм күкрәгенән һарҡҡан һөттө
Йотлоғоп та йотам мин һаман.
Һаташаммы?
Юҡ, юҡ, ана тауыш:
«Һиңә хат бар, бейе, һөйөнсө!»
Хат юлдары аша әсәй баҡты
Ике ҡулын һуҙған көйөнсә:
— Бөгөн һине, балам, төштә күрҙем,
Сирләйһеңме әллә, ни булды?
Хатың да юҡ һаман... Һәм хәрефтәр
Дер-дер килеп ирен юҡ булды.
Ер йөҙөндә бөтә әсәләр ҙә
Әүлиәләр, тимен, әүлиә!

Зауыҡ конкурсы

...Иренемдә — һөтөң,
Әсәй, һинең
Һиҙгер йөрәгеңә баш эйәм!

Флүрә ШӘЙХЕТДИНОВА

## Алтын һарай

Ғүмеремдең минуттары —
алтын кирбестәре менән
Төҙөнөм мин мөғжизәле
алтын һарай.
Затлы, ғорур, күккә
ашҡан түбәһенән
Ҡамаштырып күҙҙе,
ҡояш йөҙө ергә ҡарай.
Ә эстәрен биҙәнем мин
алтындан да ҡиммәтерәк
Күҙ йәшемдең һәр
тамсыһы — ынйы менән;
Юҡҡа ғына төбәйһең
һин теүәлерәк һәм
көслөрәк
Уҡ-һүҙҙәрҙе, ағыулап та
ыулап гелән.
Ул уҡтарың янып бөтә,
юҡҡа сыға ярты юлдан
Мәңге һүнмәҫ яҡты, эҫе
минең нурҙан.
Һарайымда үлемһеҙ нур,
ирекле рух туғаны мин —
Бығау һала, әсир итә
алмаҫһың һин.

Рәйес ТҮЛӘКОВ

* * *

Ялanғас ҡыҙ һыны
төшерөлгән
90-сы йылдың календары.
Арбамаҫлыҡ түгел зиһенеңде
Ҡуйындары, зифа буйһындары.
Алтын нурмы, алтын бөҙрә
нурмы —
Сәс толомо һибелә шәлкемшәлкем.
Был тиклем дә һылыу,
һомғол итеп
Кем үҫтерҙе, атай-әсәйең
кем?
Билдәһеҙһең.
Ләкин яҡын күреп,
Бөгөн мин ошондай исем
бирәм:
Заман ҡыҙы.
Һәм кисерәм һине, —
Һине бары аҡса сисендергән,
Ауыр.
Тик барыбер ғәфү итәм.
Хур булғанһың, тимәм,
яңылышып.
Һин тәүге йә һуңғы шәрә
түгел,
Һин бит бары — заман
сағылышы.
Тормош сағылышы!
Юҡҡа түгел — .

# ЗАМА

ҮТКӘН юлыбыҙға тәнҡит аша ҡарап, атлайһы аҙымдарыбыҙ тураһында уйлайбыҙ бөгөн. Уйылып уйланырлыҡ нәмәләр бар икән дә баһа: шәхес культы, торғонлоҡ йылдары беҙҙе күпме тоҫһөҙләндергән, ярлыландырған, ҡаты бәгерле иткән.

Бөгөн, дымға һыуһап ятҡан ҡоро ер шифалы ямғырға ни дәрәжәлә мохтаж булһа, беҙҙең шиғри хисле йөрәктәребеҙ, шиғри фекерле зиһендәребеҙ үҙ-ара аңлашыуға, ысын әҙәбиәт һәм сәнғәт хаҡына фекер алышыуға шул дәрәжәлә мохтаж. Мохтаж!

Бәхеткә ҡаршы, әҙәбиәтебеҙҙең торошо хаҡында һөйләшеү өсөн мөмкинлектәребеҙ арта. Мин бында республикабыҙҙа сыға башлаған «Йәшлек» газетаһын да күҙ уңында тотам. Иң һөйөндөргәне шул: газета ҡыйыу һәм оперaтив рәүештә әҙәбиәт һәм сәнғәт темаһына киң урын бирә. Быны асыҡ миҫалы — «Замандаш» бите.

Беренсе һүҙем — «Замандаш»та бирелгән әҙәби берекмәләр хаҡында. Бик күп ҡала һәм райондарҙы, уҡыу йорттарын үҙ эсенә алған 17 берекмә бар унда. Әммә мине уларҙың һаны түгел, эшмәкәрлектәре ҡыҙыҡһындыра, дөрөҫөрәге, борсой.

Минеңсә, бер нисә ҡала, районды бер берекмәгә туплау һис тә дөрөҫ түгел. Йыйылып һөйләшеү, кәңәшләшеү өсөн ҡыйын даһа ул. Мәҫәлән, бынан бер нисә йыл элек Илеш, Дүртөйлә, Саҡмағош райондары өсөн «Ләйсән» әҙәби берекмәһе булдырылғайны. Әммә ойошоп китә алманы ул.

Йыйылышып фекерләшмәгәс, ижад ямаларын бергәләп камиллаштырмағас, халыҡҡа йөрәк һәм аҡыл емештәрен өләшмәгәс, мауыҡтырғыс әҙәби биттәр бирел бармағас, нимәгә кәрәк һуң ул шул ҡәҙәре ҙур берекмә? Минең был фекер менән килешеп бөтмәүселәр ҙә табылырға мөмкин. Әммә күпселек берекмәләрҙең тарҡаулығы, бер урында ойошоп ҡына хәрәкәт итә алмауҙары факт бит.

**«Ләйсән» берекмәһендә ойоша алмағас, беҙ, бер төркөм ҡәләмдәштәр, үҙебеҙҙә — Дүртөйлә ҡалаһында тупланырға булдыҡ. Саң һуғырға ашыҡмай ғына (әллә ойошоп китә алабыҙ, әллә юҡ), ултырыштарыбыҙҙы үткәрә башланыҡ. Тиҫтәнән артыҡ кеше йыйылды. Бәхеткә ҡаршы, осраҡлы энтузиастар булып сыҡманы улар. Дөрөҫ, башта һәйбәт кенә йөрөгән ике иптәшебеҙ төрлө сәбәптәр арҡаһында клубтан китте, әммә улар урынына биш яңы ағза өҫтәлде. Мин бында яҙыша торған иптәштәрҙә әйтәм. Юҡһа, беҙҙең клубҡа әҙәбиәт менән ныҡ ҡыҙыҡһына, уны ярата, тик үҙе яҙышмай торған бер нисә кеше йөрөй. Ҡыҫҡаһы, беҙ ойоша алдыҡ һәм таралырға иҫәпләмәйбеҙ ҙә.**

Клуб ағзалары ижады буйынса ҡайнар бәхәстәр, төрлө аудиториялар менән осрашыуҙар беҙҙең эшебеҙҙе мауыҡтырғыс итә. Ойошоп хәрәкәт итеүҙең ни хәтлем файҙалы, кәрәкле булыуын беҙ төшөнә килебеҙ. Йыш ҡына тәьҫирле сығыштарҙан һуң беҙҙе тыңлаусыларыбыҙ уратып ала. Улар осрашыуҙарҙы күберәк үткәреүҙе беҙҙән һорайҙар, үҙҙәренең шиғриәткә, йыр-моңға битараф булмауҙарын белдерәләр, ҡайһы берҙәре тормош яҙмыштарын һөйләп китәләр.

Эйе, халҡыбыҙ беҙҙең ғәжәп йомарт, хисле, йыр-моңға бай күңелле. Үҙҙәре менән йәнәшә йәшәүсе һәм эшләүсе ҡәләм тибрәтеүселәрҙең әҫәрҙәрен яратып, һөйөнөп ҡабул итә кешеләр, сөнки ысын йөрәктән сыҡҡан йәнле һүҙгә мохтаждар. Ул мохтажлыҡты газета-журналдар, айырым йыйынтыҡ әҫәрҙәре генә ҡәнәғәтләндерә аламы һуң? Бер ни тиклем дәрәжәлә, эйе. Әммә күҙгә-күҙ ҡарашып, ҡанатлы һүҙ аша аңлашыуға ни етә! Был йәһәттән беҙҙең әҙәби берекмәләр бик күп эш эшләй алыр ине. Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, күп берекмәләр ҡағыҙҙа ғына ҡала килә. Эшкә нимә ҡамасаулай һуң? Ысындан да, шиғриәтте, әҙәбиәтте пропагандалауҙа, халыҡ күңеленә осрашыуҙар аша юл һалыуҙа беҙҙең әҙәби ижад берекмәләренең үҙ

Юкка сыға ярты юлдан
Мәңге һүнмәҫ яҡты, әҫе
минең нурҙан.
Һарайымда үлемһеҙ нур,
Ирекле рух тыуғаны мин —
Бығау һала, әсир итә
алмаҫһың һин.

**Райес ТҮЛӘКОВ**

* * *

Яланғас ҡыҙ һыны
төшөрөлгән
90-сы йылдың календары.
Арбамаҫлыҡ түгел зиһененде
Ҡуйындары, зифа буй-
һындары.
Алтын нурмы, алтын бөҙрә
нурмы —
Сәс толомо һибелә шәлкем-
шәлкем.
Был тиклем дә һылыу,
һомғол итеп
Кем үҫтерҙе, атай-әсәйең
кем?
Билдәһеҙһең.
Ләкин яҡын күреп,
Бөгөн мин ошондай исем
бирәм:
Заман ҡыҙы,
Һәм кисерәм һине, —
Һине бары аҡса сисендергән,
Ауыр.
Тик барыбер ғәфү итәм.
Хур булғанһың, тимәм,
яңылышып.
Һин тәүге йә һуңғы шәрә
түгел,
Һин бит бары — заман
сағылышы.
Тормош сағылышы!
Юкка түгел —
Сисенгәнһең затлы кейем
өсөн...
Заман,
Тормош,
Ҡәролош —
Һөйөнөсөм минең, көйөнөсөм,
Яланғас ҡыҙ ғына
төшөрөлгән
90-сы йылдың календары.
Йөрәгемә бер ғәм
һалыр инең,
Йөрәгемә бер сәм һалыр
инең
Яңы йылдың һәр бер
иртәһендә...
Аҡсам етмәй, һатып алыр
инем.

**Әлфиә ӘСӘҘУЛЛИНА**

## Өндәшмә

Ҡар сафлығы бөркөп,
серле генә
Һине ҡоса аҡ ҡыш
һулышы.
Керпегеңде сихри бәҫтәр
һырый,
Биткәйҙәрең бешә
тулышып.

Һуштарымды ала
ҡараштарың
Серҙәр генә тулы
нур сәсеп.
Юғалтырбыҙ кеүек
был тылсымды
Ошо мәлдә ҡуйһаң
өндәшеп.

# НУРҘАР ҺИПКӘН ЙӨҘ МЕНӘН

«Мин — ҡалҡан. Һыныр-һың. Уҡ булып килмә».

Ошондай аҡыллы юлдар менән башланып киткәйне заманында Марис Нәзировтың шиғри шишмәһе («Йәш көстәр», 1977 йыл). Кеше йәненең сафлығы өсөн алыш уның шағирлыҡ һүҙенең артабан да асылы булып ҡалды. Шиғри майҙанға ул «хәйлә-мәкерһеҙ», «нурҙар һипкән йөҙ менән» килеп инде. Шуғалыр ҙа ул үҙ ҡәләмдәштәре тарафынан асыҡ сырай менән ҡаршы алынды. Уҡыусылар күңеленә лә хуш килде. Маристың үҙенсәлекле шиғырҙары шиғриәт һөйөүселәр күңеленә үҙ юлын тапты.

Марис Нәзиров 1949 йылда Саҡмағош районы Ҡаракөсөк ауылында тыуған. Ошонда ул урта мәктәп тамамлай. «Игенсе» район газетаһында эшләй. Бөрө педагогия институтын тамамлағас, Совет Армияһында хеҙмәт итә. 1973 йылда «Ҡыҙыл таң» газетаһында эшләй башлай. Әлеге көндә — ул ошо газетаның Мәләүез зонаһында үҙ хәбәрсеһе. М. Нәзиров — шиғыр китаптары авторы. Әле уҡыусылар иғтибарына уның яңы шәлкемен тәҡдим итәбеҙ.

**Марис НӘЗИРОВ**

## Ауылдан хат

Мин — элекке түгел.
Күҙҙәремдә юҡ инде, дуҫ,
Һиңә йәштән таныш саҡҡы.

Мин генәме?
Хатта ауылым үҙгәргән,
Хәтерләтмәй бала саҡты.

Танырлыҡ та түгел хәҙер,
Урамдары уның таштан.
Кирбес йорттар
күтәрелгән,
Аҡ һарайҙар күккә ашҡан.
Хеҙмәт һәм ял итеүҙәрҙең
Нигеҙҙәре бөгөн — башҡа!

Һөйөнөрлөк барыһына...
Әүәлгесә бары бына
Һыу буйында талдар
ғына...
Алыҫтарҙан, юлға әйҙәп,
Ҡул болғаған тауҙар
ғына...
Тик ниңә,
ниңә һуң әле
Шатлыҡ көтөп ташҡан
күңел
Тынған даръя төҫлө түгел,
Иҫә һары һағыш еле,
Өҙөлә фекерҙең ебе?

Тик ниңә, ниңә һуң инде
Йыйнаҡ уйҙар тоҙағына,
Батып көндөң туҙанына,
Үкенестең ҡошо инде
Суммай ғүмерҙең саңына?

Ә ауылда — ҡала төнө...
Йорттар бейек...
Офоҡ ябыҡ...
Таш стеналарҙың өнө
Башты иҙә, баҫа инде:

Тауҙарҙың күкрәген ярып
Таң атҡанды күтәрмәнән
Башҡа күреп булмаҫ
инде...
Ятып үлән ҡосағына,
Сабый саҡтың ысығына
Йәнде күмеп булмаҫ
инде...
Әүәлгесә булмаҫ инде!

Мин — элекке түгел.
Йөҙҙәремдән эҙләмә, дуҫ,
Һиңә йәштән яҡын нурҙы.
Мин генәме?

Хатта ауылым онотҡан
бит
Атайҙарға ғәзиз йырҙы.

Шишмәләрҙәй ҡорономо
Изгелектәрҙең башы?
Күңелдәрҙе күмеп ята
Битарафлыҡтың ташы.

Мин — элекке түгел.
Төҫөн һалған ауылымдай,
Күптән инде үҙгәрҙем,
дуҫ.
Юҡты һөйләп йөрөгән бар,
Була ҡай саҡ эшем дә
буш.
Батша йорто кәрәк хәҙер,
Етмәй миңә кескәй
ҡыуыш,

Мин — элекке түгел,
Уҡ етәлмәҫ ерҙәргә лә
Киҙәнәмен ҡай саҡ
яңылыш
Һөңгө менән, ҡылыс
менән.
Ҡай сағында үрҙәргә лә
Артыламын ҡырҡ үс
менән.
Өсө миләш тәлгәшенә
Үреләмен ҡуш ус менән.

Ғәжәпләнеп ҡарама, дуҫ,
Нишләйһең, тип, был
ни эш?
Хыялдарым ағасында
Бешә бөгөн башҡа емеш.
Керпектәрҙе йоҡо баҫҡас,
Кәрә бик йыш кәпәсле
төш...
(Бөтә донъя үҙгәргәндә
Үҙгәрмәҫкә минме тейеш?)

Сәс буяткан ауылымдай,
Мин дә күптән үҙгәрҙем
шул.
Һис белмәйем:
хәҙер мин кем —
Әллә хаким, әллә
бер ҡол?!
Мин — элекке түгел.
Балға һыуһай яңы кәрәҙ
Шиғырым умартаһында.
Гөлдәр үҫә әрем ҡатыш
Уй-фекерҙәр баҡсаһында.
Аңламайым үҙ-үҙемде
Ҡайсаҡ шуның арҡаһында.

Мин генәме?
Тотош быуын ташланды
бит
«Бөйөк маҡсат»
балтаһына.
Хәҙер, ана, күпме заттар
Ел ташыйҙар йөк атында.
Кәшәнәләй ҡала ҡалҡа
Бала сағым зыяратында.

Сәңгелдәкте аҫҡан алҡа
Кесерткәндәр араһында.
Һөңгөләрҙәй ҡый
ҡаҙалған
Буш нигеҙҙәр яраһына.
Мин — элекке түгел,
дуҫҡай.
Мин генәме?
Беҙ — икенсе.
Йәндә һыҡрай йәшлектәге
Юғалтыуҙар үкенесе.
Иҙел борҙоҡ,
БАМ-дар ҡорҙоҡ,
Яҡынайтам, тип бөгөндө.
Даешь, тиеп,
Чернобылдәр,
Күпме бөлдөк һәм
бөгөлдөк.
Итәк ямау еңде кисеп
Бара һаман, бара һаман.
Һүҙ ҡойола эш тирмәненә.
Алда әллә — ахырзаман?

Аҡмуллалар, Бабичтарҙай,
Таҡташ менән
Йәлилдәрҙәй,
Пәйғәмбәрҙәр ергә кәрәк.
Залимдарҙың йәберенә,
Пуляһына асып күкрәк,
Пәйғәмбәрҙәр иманына
Йәнде манып, иңде терәп,
Атылам тип киләсәккә
Туҡталмайса типһен йөрәк!
Типһен йөрәк!

Талмаҫ Ваҡыт ағышының
Туҡталыуһыҙ тама моңо.
Ниндәй серҙәр йәшерәһең,
«Андромеда томанлығы?»
...Ана — йондоҙ
атылдымы —
Күктән йәнә ут түгелде.
Япа-яңғыҙ түгелдер беҙ
Был Йыһанда.
Юҡ, түгелдер!

* * *

Малай саҡтарҙың,
Төнгө усаҡтарҙың
Йылыһы һағындыра.
Хатта уй етмәҫлек
Йыраҡ зәңгәр туғайҙа
Йондоҙҙар табын ҡора.

Көлөп ай ҡарай,
Сәстәрҙе ел тарай,
Һыу буйҙары ҡалған тын.
Шарт-шорт килеп яна
Утын ғына усаҡта,
Күккә сөйөп ялҡынын.

Ғәйрәт, көс туплап,
Йәшел үләнде утлап,
Йөрөйҙәр тайҙар ғына.
Хыялға ашыҡтыҡ
Беҙ күпмеләр, йәбешеп
Уларҙың ялдарына...

Татып юғалтыуҙар булыр,
Күңелдәр боҙҙай туңыр,
Тиеп һис уйламаныҡ.
Мөғжизәләр көтөп,
Толпарға атлаҡдыҡ та,
Тәндәрҙе таңға мандыҡ...

Йыһан түрендә
Төндәрен бөгөн дә
Йондоҙҙар табын ҡора.
...Малай саҡта ҡалған
Елдән етеҙ аттарҙың
Ялдары һағындыра!

* * *

Яңылыш һөйләүҙән һаҡлан.
Яңылыш —
ағыуын ҡаҙаған ҡормош,
йәки
ояһын ташлаған һайыҫҡан...
Яманлыҡ теләүҙән һаҡлан!

Яманлыҡ —
төлкө йәшеренгән ҡомлоҡ,
йәки
ҡойроғо сәнселгән йылан.
Ҡара эштәрҙән һаҡлан!

Ҡара эш —
таш сәйнәп сатнаған теш
йәки
кәтәү тапаған аҡлан...

Әгәр ысын егет булһаң,
Бына шуларға бул ҡалҡан!

## Киске пейзаж

Тулҡын ҡыуып арыны ла
зәп-зәңгәр ел,
Хәлһеҙләнеп, текә ярға
сығып ҡоланы.
Тып-тын ҡалды кинәт
кенә елбәҙәк күл,
Ағып төштө тауҙан кистең
аҡһыл томаны.

Ҡараңғылыҡ күмде
ҡыҙғылт ҡамыштарҙы,
Ҡояш нуры ҡалды һыу
өҫтөнә яғылып.
Күк болоттар күкте ергә
тоташтырҙы,
Тау артынан түңәрәк ай
сыҡты атылып.

* * *

Тамсы һыуҙай булмаһа ла,
Донъялыҡтар барҙыр
оҡшаш.
Ҡош Юлына һыйған икән
Нисәмә Ер, күпме Ҡояш?
Сикһеҙлектә барҙыр заттар
Беҙҙең кеүек зирәк-аңлы.
Был йондоҙҙар әллә беҙгә
Юл күрһәтеп атыламы?

андаш

# ЗАМАН АЛДЫНА БАҪЫП

...тырғыс итә. Ойошоп хәрәкәт итеүҙең ни хәтлем файҙалы, кәрәкле булыуын беҙ төшөнә киләбеҙ. Йыш ҡына тәьҫирле сығыштарҙан һуң беҙҙе тыңлаусыларыбыҙ уратып ала. Улар осрашыуҙарҙы күберәк үткәреүебеҙҙе һорайҙар, үҙҙәренең шиғриәткә, йыр-моңға битараф булмауҙарын белдерәләр, ҡайһы берҙәре тормош-яҙмыштарын һөйләп китәләр.

Эйе, халҡыбыҙ беҙҙең ғәжәп йомарт, хисле, йыр-моңға бай күңелле. Үҙҙәре менән йәнәшә йәшәүсе һәм эшләүсе ҡәләм тибрәтеүселәрҙең әҫәрҙәрен яратып, һөйөнөп ҡабул итә кешеләр, сөнки ысын йөрәктән сыҡҡан йәнле һүҙгә мохтаждар. Ул мохтажлыҡты газета-журналдар, айырым йыйынтыҡ авторҙары ғына ҡәнәғәтләндерә аламы һуң? Бер ни тиклем дәрәжәлә, эйе. Әммә күҙгә-күҙ ҡарашып, ҡанатлы һүҙ аша аңлашыуға ни етә! Был яҡтан беҙҙең әҙәби берекмәләр бик күп эш эшләй ала ине. Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, күп берекмәләр ҡағыҙҙа ғына ҡала килә. Эшкә нимә ҡамасаулай һуң? Ысындан да, шиғриәтте, әҙәбиәтте пропагандалауҙа, халыҡ күңеленә осрашыуҙар аша юл һалыуҙа беҙҙең әҙәби ижад берекмәләренең үҙ йоғонтолары бармы? Булмаһа, сәбәп нимәлә? Ошо хаҡта төрлө берекмәләр ағзалары «Замандаш» битендә үҙ фекерҙәре менән уртаҡлашыр, тип өмөт итәм.

ИКЕНСЕ һүҙем — «Замандаш»тағы мәҡәләләрҙе уҡығандан һуң тыуған фекерҙәрем буйынса. Бәхәс юҡ, «Йәшлек» газетаһы асыҡтан-асыҡ башҡорт әҙәбиәтенең торошо, шиғыр-хикәйәләрҙең сифаты, йәштәр ижады тураһында һүҙ алып барып, ғәйәт ҙур, файҙалы эш башҡара. Был йүнәлештә республикабыҙҙың йәш газетаһына тик уңыштар теләргә генә ҡала.

20 ғинуарҙағы «Замандаш» битендә күтәрелгән мәсьәләләр ысынлап уйланырға мәжбүр итә. Мин ике йәш авторҙың «Йәш көстәр» альманахының һуңғы сығарылышына яһаған күҙәтеүҙәрен күҙ уңында тотам. Әхмәр Үтәбаев шиғырҙарҙың художество дәрәжәһе түбән булыуын әйтә, киләсәктә баҫылып сығасаҡ әйберҙәргә тәнҡит күҙлегенән үткәрә барыуҙы яҡлай. Әмир Әминев иһә хикәйәләр хаҡында: «Бер ниндәй эксперимент, эҙләнеү-фәлән юҡ, бөтәһе лә иҫке ҡалыптарға ҡоролған!» — ти. Әхмәр Үтәбаев «һүҙ сәнғәтенең юлбашсыһы булған шиғриәтебеҙҙең заман артынан эйәреп йөрөүе» өсөн борсолһа, Таңһылыу Ҡарамышева, Хисмәт Юлдашевтың шиғыр китабы тураһындағы мәҡәләһендә: «Хистәр тураһында яҙыу — бер нәмә, тарихтың үҙен яҙыу — икенсе. Быныһы — мөһимерәк», — тип һыҙыҡ өҫтөнә ала. Авторҙарҙың уй-фекерҙәре менән килешмәү мөмкин түгел.

**Эйе, һуңғы йылдарҙағы шиғриәтебеҙҙә йомоҡ «мин», уның бәхетһеҙ мөхәббәте һәм кисерештәре өҫтөнлөк алды. Шағирҙарҙың граждандыҡ хистәре, тормошта актив позициялары һүнеп ҡалғандай булды. Кеше «винтик» булыуҙан туҡтағанда, торғонлоҡ йоҡомһорауынан уянғанда, йәмғиәтебеҙ үҙгәртеп ҡороу процестарын кисергәндә, поэзияның алдан юл ярып барыуы үтә зарури һәм мөһим. «Замандаш» бите быны бик һиҙгер тоя, авторҙарҙың да, уҡыусыларҙың да ошо еңел булмаған осорҙа актив граждандыҡ позицияһы алыуын һорай, бәхәсҡә, көрәшкә саҡыра. Минең фекеремсә, «Замандаш»тың заманса булыуы ана шундай сифаттары менән дә ҡиммәт.**

ҺУҢҒЫ һүҙем — бөгөнгө әҙәби әҫәрҙәргә уҡыусының мөнәсәбәте хаҡында. Әҫәрҙең сифаты, уның йөрәккә һәм зиһенгә илһамлы тәьҫире — иң төп критерийҙарҙың береһе. Йән биреүсе бөртөктө кәбәктән айырыу, һороно, сүп-сарҙы гәрәбә менән бутамау, һәр ижад ителгән әҫәрҙең үҙ төҫөн, үҙ урынын табыуы уҡыусының әҙәбиәткә битараф булмауынан да тора. Йәғни, уҡыусыларҙың теге йәки был әҫәргә ҡарата үҙ фекерен белдереүен «Замандаш» бите тағы ла активлаштырһын ине.

Шуныһын да әйтмәй ярамай: әҙәби әҫәрҙәргә анализ-баһа биргәндә культуралылыҡты, тактты онотмаҫҡа кәрәк. Һүҙ сәнғәтенең көсө ифрат ҙур. Ул кешене дәртләндерә лә, «ҡанатын» да ҡайыра. Шиғриәтебеҙҙең бер Мостай Кәрим йәки Назар Нәжми, Рауил Бикбаев йәки Рәшит Назаровтан, прозабыҙҙың Ғәли Ибраһимов йәки Әхиәр Хәкимовтарҙан ғына тормауын да иҫтән сығармайыҡ. Теләктәр ҙур, әлбиттә, әммә мөмкинлектәр төрлөсә бит. Тәнҡит һүҙҙәре һөйләгәндә лә: «Ете ҡат үлсә, бер ҡат киҫ», тигән мәҡәлде онотмау файҙалы булыр.

**Ә. ҠАБИЛОВ,**
«Тулҡын» әҙәби-ижад клубы етәксеһе.

Дүртөйлө.

# Яҙылмаған бер тарих эҙенән

(эссэ)

Вил ҒӨМӘРОВ

Т УҠТА әле, —тиер иғтибарлы уҡыусы—уларға бит еңел булған, сөнки дәрәжәле урында ултырғас, Юлтыйға ла, Ишемғолға ла, Афзал Таһировҡа ла бюрократия менән көрәшергә кәрәкмәгән. Төшөнәһеңме?

— Нимә, улар үҙҙәре бюрократ булғандар, тип әйтергә теләйһеңме?

Был һорауыма уҡыусы иңбашын һикертә, йәғни, нисек аңлаһаң, шулай аңла. Үҙ ихтыярың.

Нисек аңларға? Уҡыусы, мине кәтмәгәндә, бик ҡыҙыҡ фекергә килтереп терәне. Уны аңлатыр өсөн бер аҙ ситтән башлайыҡ. Советтар Союзында төрки халыҡтарҙың тарихын иң төплө белгән тарихсы, ғалим, рус шағирҙары Николай Гумилев менән Анна Ахматованың берҙән-бер улы Лев Николаевич Гумилев 1939 йылда Себерҙә Сталин лагерында ултырған саҡта ҡыҙыҡлы бер асыш яһай. Ҡыҫҡаса, ул фәнни гипотезаның мәғәнәһе шулай: һәр халыҡтың тарихында уяныу — күтәрелеү, ҡайнау — бөлөү — һүнеү схемаһына тура килгән дәүерҙәр күҙәтелә... Күтәрелеү, ҡалҡыу, заманында һәр халыҡта ниндәйҙер бер идея өсөн үҙҙәренең ғүмерҙәрен генә түгел, ә башҡа ватандаштарының яҙмыштарын ҡорбан итергә әҙер шәхестәр айыр[...]п сыға. Был күренеште Гумилев «пассионарлыҡ» («пассио» — латинса дәрт, ярһыу) тип атаған. Беҙҙең осраҡта башҡорт халҡының тарихында «пассионарлыҡ» осоро һуңғы ҡабат нәҡ ана шул 1910—1930 йылдарға тура килмәнеме икән?

Дәһшәтле һәм серле егерменсе йылдар! Февраль һәм октябрь инҡилабтары йоғонтоһонда милли уҙандың нығыныуы, ҡанлы граждандар һуғышы, унда аҡтар, бүтән төҫтәге фетнәселәр тарафынан халыҡтың аңлы өлөшө ҡырылды. Йәнә бер аяныслы факт. Ҡыҙыл ғәскәрҙәрҙең башында ла осраҡлы килеп эләккән наҙан, ҡыҙыу, ҡайһы бер саҡ шовинистик ҡарашлы етәкселәр ҙә осраған. Күп кенә башҡорт интеллигенцияларының яҙмышы уларҙың намыҫына ҡала. Нишләйһең инде — өйөрмәле, дауыллы йылдар. Шанлы ла, ҡанлы ла... һәр ҡырҡыу һынылыш осоро һымаҡ ул заман да үҙ фажиғәләренә бай! Ә Урал—Волга төбәген миллионлаған мәйеттәр менән түшәгән, һаман да халыҡ хәтерендә йәшәгән 21-22-се йылдарҙағы йот? Нисәмә мең билдәһеҙ талантт арҙы ул ҡара тупраҡ менән бутаған! Тоташ ауылдар бушап ҡалған бит.

Бюрократ оппонент ошо саҡта: ниңә йәлләргә һуң батша заманында белем алған интеллигенцияны, ул беҙҙең синфи позициябыҙға тап килмәй тип мығырҙап матаршыр, бәлки? Тик Ленин һәм уның көрәштәштәре — партия гвардияһы ла батша гимназияларында, император университеттарында уҡығайны бит! Гуманистик традиция һәр мәғрифәт системаһының нигеҙендә ята. Быны беҙ онотмайыҡ!

Эйе, «революция өйөрмәһендә һәм һуңыраҡ меңләгән башҡорт уҡымышлыһы һәләк булған, астан үлгән, ил буйлап таралған һәм эмиграцияға киткән. Яу ҡорбанһыҙ булмай, шуға ҡарамаҫтан, интеллигенцияның иҫән ҡалған бәләкәй өлөшөнөң фиҙакәр эшмәкәрлеге арҡаһында һәләк ҡыҫҡа ваҡытта башҡорт мәҙәниәте, әҙәбиәте үҙенең ысын-ысындан ренессансын кисергән, аяҡҡа баҫҡан һәм шуның арҡаһында халыҡ күп ҡырлы заманына ярашлы рухи тормош менән йәшәй алырлыҡ милләткә әүерелгән. Тарихта беренсе тапҡыр булған бит был хәл башҡорт менән.

Быны өсөн бөгөн беҙ халҡыбыҙҙың рухи уяныу эшенә әскерһеҙ ярҙам иткән рус интеллигенцияһына мәңгелек бурыслыбыҙ. Бурыслыбыҙ ҙа ул, тик кемгә рәхмәт әйтергә, ул ҡаһарман исемдәрҙе белмәйбеҙ бит. Мәсәлән, мин ни бары лингвист Н. К. Дмитриев, этнограф С. И. Руденко, яҙыусы С. Г. Злобин, йәнә бер нисә музыкант менән рәссамдан тыш бер кемде лә белмәйем. Оят, ләкин шулай! Ә бит кемдер башҡорт йәштәрен рус һәм донъя культураһы менән таныштырған, милли фән, мәғариф, һаулыҡ һаҡлау, культура-ағартыу, нәшриәт, матбуғат, радиотапшырыу һәм бүтән үҙәктәрҙе булдырыу эшендә ярҙам иткән. Ә революцияға тиклем Башҡортостанда эшләп килгән ысын мәғрифәт усаҡтары булған тиҫтәләгән башҡорт-рус мәктәптәре педагогтарының яҙмышын беҙ беләбеҙме һуң?

Ни тиһәң дә, тәүге башҡорт совет интеллигенцияһы менән диалектик берлектә йәш башҡорт бюрократияһына ла йән өрөлгән. Хатта диалектик берлектә? Эйе, диалектик берлектә һәм ҡапма-ҡаршылыҡта. Шул уҡ Юлтый, Таһиров, Ишемғолов, Дәүләтшин, Амантай —әҙиптәр һәм бер юлы етәкселәр.

Серҙәре һаман аҙаҡҡаса асылмаған егерменсе йылдар әле беҙҙең донъяға ла тыумаған башҡорт социологияһына бик ҡыҙыҡ һәм мауыҡтырғыс теманы эшкәртеүҙе көн үҙәгенә ҡуя. Мәҫәлән, диссертация темаһы: «Нисек һәм ниндәй шарттарҙа башҡорт бюрократияһы барлыҡҡа килгән һәм тамыр йәйгән». Нисек кенә яңғырай бит әле!...

* * *

Л ӘКИН ысын интеллигенттар күберәк булғандарҙыр, тип ышанғы килә, сөнки нисек кенә ҡатилдар шашынмаһын, халыҡтың рухын бөтөнләй ҡоротоп, уны тамам моңрәү мал көтөүенә әйләндереп булмай. Көслө ихтыярлы шәхестәрҙә егерменсе йылдарҙа аңдарына һеңеп ҡалған ленинизм тәғлимәтенә инаныуҙы культ осоронон башҡа һыйҙырмаҫлыҡ вәхшилеге лә һындыра алманы.

Ә ниңә уларҙы бюрократия аҙаҡҡаса тар-мар итмәне, хәленән килә ине бит? Кемгәлер эшләргә лә, наҙан бюрократияның арбаһын да тартырға кәрәк ине, сөнки «яңы уҡымышлыларҙан» рәт юғыраҡ булды шул. Эш рәте белмәй икәнһең, хатта кәкүк булып ҡысҡыр —бер нәмә лә килеп сыҡмаясаҡ. Икенсенән, «үҙ хөкөмкәйе үҙ ҡулында булған», бөтә яҡтан да тамырын ныҡытҡан түрәгә, тешен ҡыҫып, өнһөҙ-тынһыҙ башын баҫып эшләргә өйрәнгән интеллигент инде ныҡ ҡурҡыныс түгел ине, киреһенсә, намыҫлы, белемле кешеләрҙең өҫтөндә тороу, уларҙың яҙмышын хәл итеү Бюрократтың шәкһә күңеленә айырыуса татлы ләззәт бирә ине. Төрлөсә күңел асты Бюрократ: мәҫәлән, кеше үҙ яҙмышына хужа булып ҡала алмаған ул хәүефле замандарҙа, урындар йыш бушап торған, ана шул саҡта инде юғары түрә бушаған бәләкәй түрәкәй бүкәне өсөн «бәйге» ойоштороған. Дәғүәселәр араһында «яңы интеллигенттар» күберәк осраһа ла, ысындары ла килеп сыҡҡылаған. Вәт, киткән шул саҡта «ҡиммәтле приз» өсөн яғалашыу, бер-береңде батырыу. Тартышта имен ҡалып, ниәтләнгән бүкәненә үрмәләп менә алған «булдыҡлы» был артылышты яҙмышының оло бер һөйөнсөһө тип һанай башлай, сөнки ул да, ниһайәт, бюрократ дәрәжәһенә ирешә алды. Таныш күренешме?

— Ялған! Улай булманы! Автор шаштыра! Кем рөхсәт иткән уға шулай ҡәтғи хөкөм итергә беҙҙең эшсән быуынды, — тип ҡалҡынып алыр берәй аҡһаҡал уҡыусы.

Авторға, йәғни миңә, бер кем дә рөхсәт итмәне. Ләкин ул турала әйтмәҫкә ярамай, тип, берәү ҙә тыйманы ла. Бында яңғыраған фекерҙәр юғары дәрәжәле бюрократтар тарафынан ҡабул ителгән, мөһөрләнгән, һәммәбеҙҙең зиһенә өсөн дә уртаҡ һәм мотлаҡ булырға тейеш берҙән-бер хәҡиҡәт түгел. Кем дә кем риза түгел икән — ихтыяр. Тик, ниһайәт, демократлашыу осоронда йәшәй башлағаныбыҙҙы ла онотоп китмәйек әле.

* * *

«Социалистик билдәлелектең плюрализмы — ул һәр беребеҙҙә толерантлылыҡты тәрбиәләү». Һеҙгә оҡшамаймы был һүҙҙәр? Һүҙҙәре миңә лә оҡшап етмәй — тотош латин, ә улар яңыртҡан фекергә ҡуш ҡуллап ҡушылам. Ә башҡортса ул серле һөйләм бик ябай яңғырай: социалистик билдәлелектең күп яҡлы булыуының мөмкинлеге — ул беҙҙән кеше фекеренә сабыр ҡарай белеүҙе тәрбиәләүҙе талап итә. Тимәк, бюрократтар синыфының инстинктына әйләнеп өлгөргән һәр ирекле, һәр дөрөҫ һүҙ өсөн — яза, репрессиялар талап итеү осоро үтергә тейеш.

(Аҙағы. Башы 34, 35-се һандарҙа).

• Почтанан

## «ЙӘШЛЕК» ЙӘШӘРГӘ ТЕЙЕШ!

Беҙҙең газета редакцияһына башҡорт йәштәре өсөн яңы газета сығарыла башлау сәбәпле бик күп хаттар килә. Мәҫәлән, Күгәрсен районы Йомағужа ауылынан Зөлфиә Дауытова «Замандаш», «Ҡурай дәресе», «Азамат», «Рәми» рубрикалары бик оҡшай, тип яҙа. Бөрйән районының Иҫке Собханғол ауылынан һуғыш һәм хеҙмәт ветераны Ш. Солтанбаев «Йәшлек»тең көндән-көн матурланыуын, уҡыусылар һанының артыуын теләп хат ебәргән. Белорет районы Зөйәк урта мәктәбенең IX, X, XI класс уҡыусылары: «Өсөнсө сиректең тәүге әҙәбиәт дәрестәрен беҙ һинең менән танышыуҙан башланыҡ. Редакция хеҙмәткәрҙәренең һине бөтә халҡыбыҙ яратырлыҡ итеп сығарыуына ышанабыҙ һәм киләсәктә һинең даими уҡыусыларың һәм актив хәбәрселәрең булырға һүҙ бирәбеҙ», — тип яҙғандар. Улар хатты «Хәйерле юл һиңә, «Йәшлек» дуҫыбыҙ!» тип тамамлағандар.

**Ғафури районы Баҡраҡ ауылынан һуғыш һәм хеҙмәт ветераны Ш. Хужин шулай уҡ юғарыла әйтеп үткәндәргә ҡушыла һәм: «Яңы йәштәр газетаһы сығыуы беҙҙе, оло быуын кешеләрен, ныҡ шатландырҙы. Сөнки был ваҡиғаны республикабыҙҙың бер еңеүе, үҙгәртеп ҡороуҙың емеше тип иҫәпләйбеҙ». — тип өҫтәй.**

Күп хаттарҙа «Йәшлек» газетаһына нисек ярҙам итә алабыҙ, бәлки, банкта счет асырға кәрәктер тигән һорауҙар бар. Һеҙҙең иғтибарға шундай хаттарҙың береһен тәҡдим итәбеҙ:

«...Сыға башлауына өс айға яҡын ваҡыт үтеүгә ҡарамаҫтан, «Йәшлек» биттәрендә халыҡ күптән сабырһыҙланып көткән бик ҡыҙыҡлы һәм абруйлы тарихи яҙмалар донъя күрҙе. Газета ҡулдан-ҡулға йөрөй, һәр һанын ҙур түҙемһеҙлек менән көтөп алалар.

Шулай уҡ газетаның донъя күреүе лә, тыныс, шыма ғына хәл ителмәгәнен бик яҡшы беләбеҙ. Һәр төрлө бюрократик статья-параграфтар, күрһәтмә-инструкциялар, йәғни күп һанлы яһалма кәртәләрҙең газета юлында торғанын аңлайбыҙ. Яңыраҡ хәбәр ителеүенсә, «Йәшлек» газетаһын сығарыу ҙур ҡыйынлыҡтар аша бара икән. Кабинеттарҙың аҙ һәм бик ҡыҫынҡы булыуы, техник йыһаздарҙың етешмәүе, редакция хеҙмәткәрҙәренең яңы йылдан алып ошо көнгә тиклем штатта була алмауҙарын күҙ алдына килтереүе лә ауыр. Ә беҙ, газета уҡыусылар, ошо хәлде белә тороп, хуш күңеллелеккә бирелеп, газетаның сығасаҡ һандарын көтөп тик ултырайыҡмы? Юҡ, һис кисекмәҫтән ашығыс ярҙам ҡулын һуҙырға кәрәк. Дуҫың ташламаҫ, ят ярлыҡамаҫ, тигән әйтемде иҫтән сығармайыҡ. Ситтән ярҙам көтөп булмай.

Килеп тыуған хәлдән ҡотолоу өсөн республикабыҙҙың барлыҡ комсомолец-йәштәр ойошмалары ошо йылдың һәр айының бер көнөндә өмәләр үткәреп, эшләнгән аҡсаны «Йәшлек» газетаһы редакцияһы иҫәбенә күсерәйек. Был эштән урындағы партия, совет, профсоюз ойгандары, һәр төрлө коллективтар һәм айырым кешеләр ҙә ситтә ҡалмаҫтар, тип ышанабыҙ. Газета биттәрендә баҫылған мәҡәләләрҙең гонорарҙары ла редакция иҫәбенә күсерелһә, бик яҡшы булыр ине.

Хөрмәтле иптәштәр! Яңы ғына сыға башлаған газетабыҙҙы *бишегендә быуылырға* юл ҡуймайыҡ. «Йәшлек» редакцияһына банкта счет асыуға ирешәйек.

**Күгәрсен районының Юлдыбай ауылы газета уҡыусылары исеменән Р. Вахитов».**

**Р. ЗИННӘТУЛЛИН.**

## Тикшереп ебәрегеҙ

Быйылғы йылдың 22 февралендә Башҡортостан ауыл хужалығы институты уҡытыусыһы Ф. Ш. Хәйруллин Мәсетле районы Нуриманов исемендәге колхоздың һөтсөлек фермаһы һәм машина-трактор мастерскойы коллективы, сусҡа фермаһы һәм Ләмәҙтамаҡ урта мәктәптәрендә милләт-ара мөнәсәбәттәр темаһына лекциялар менән сығыш яһаны.

Машина-трактор мастерскойында һәм урта мәктәптә ул башҡорттар адресына нигеҙләнмәгән, иҫбатланмаған ғәйептәр ташланы, уларҙың балалары Башҡортостандың юғары уҡыу йорттарына ингәндә льготалар менән файҙалана, тип белдерҙе. Бына уның һүҙҙәре: «Башта һәләтле һәм аҡыллы балалар, аҙаҡ килеп һәләтһеҙ һәм аңһыҙҙар уҡырға инә. Уларҙың бер өлөшө аҙаҡ юғары уҡыу йорттарында эшкә тороп ҡала. Уларҙан Башҡортостандың юғары уҡыу йорттарының уҡытыусылар составы барлыҡҡа килә. Бындай уҡытыусыларҙың сифаты турамында һөйләп тороп та булмай. Миҫал — Башҡортостан медицина институты».

Әммә беҙ юғары уҡыу йорттарына ингәндә башҡорт балаларының бер ниндәй льготалар менән дә файҙаланмауын яҡшы беләбеҙ. Ирекһеҙҙән, Хәйруллин иптәш үҙ сығыштарында башҡорт интеллигенцияһын, инженерҙарын, ғилми работниктарын бысратыуҙы маҡсат иткән, тигән фекер тыуа. Ул башҡорт кадрҙары профессиональ йәһәттән әҙерлекһеҙ, компетентһыҙ тигән фекер тыуҙырмаҡсы. Бына Хәйруллиндың үҙ сығышында килтергән миҫалдар:

1. Татарҙар, уларҙы эшкә алғанда дискриминацияға дусар ителеүҙәре сәбәпле, башҡорт тип яҙылырға мәжбүр.

2. Әйтәйек, рустар менән татарҙар Башҡортостандан китә икән, ул саҡта башҡорттарҙы уҡытырға ла, дауаларға ла, ашатырға ла кеше ҡалмаясаҡ.

Беҙҙең аптырауҙы һорауҙарға Хәйруллин тура яуап бирмәне, ялтанды. Ошонон менән үҙенең милли мәсьәләлә төптө компетентһыҙ икәнлеген күрһәтте. Уның лекциялары ике туғандаш халыҡты асыҡтан-асыҡ бер-береһенә һөсләтеү, ҡаршы ҡуйыу характерында булды. Беҙ бындай сығыштарға ҡәтғи протест белдерәбеҙ һәм үҙ-ара тыныс, һыйышып йәшәргә теләйбеҙ. Лекторҙарҙың сығыштарының йөкмәткеһе менән танышмайынса, беҙгә уларҙы Өфөнән ебәрмәһендәр ине.

**Нуриманов исемендәге колхоздың машина-трактор мастерскойы һәм Ләмәҙтамаҡ урта мәктәбе коллективтары. Бөтәһе 27 ҡултамға — Хәйерзаманов, Талимова, Шабакова, Тәүәкәлова, Фәтихов, Хәйбуллина, Ҡотлоеа, Фәтихова, Закиров, Яҡупова һ. б.**

# ЯҘМЫШ ҠЫҢҒЫРАУЫ

«1938 йыл. Мәктәп тамамлаған йылым. Һуңғы дәрес. Һуңғы ҡыңғырау. Бына уның яңғырауыҡлы тауышы үҙәк өҙгөс бер моң булып ҡолаҡҡа ишетелде. Мәктәп тамамлау һөйөнөс тә бит, әммә алда, әсенә бер хәреф тә яҙылмаған китап кеүек, билдәһеҙ ғүмер көтә. Яҙмыш-китапҡа өр-яңы һүҙҙәр, һөйләмдәр яҙаһы бар...

Бер төркөм класташтар менән кәңәшләшеп, Кушнаренко педучилищеһына уҡырға киттек. Фин һуғышы сыҡты. Уҡыу түләүле ине. Теләк ҙур ҙа йәшәрлек аҡса юҡ. Ташлап ҡайттыҡ. 1941 йылдың яҙында Өфөгә килеп эшкә индек. Июнь. Көтелмәгән һуғыш. 1942 йылдың 14 авгусында Көньяҡ Урал пулемет училищеһында уҡый башланым. Унан мине ай-ғайыма ҡуймай, Благовещенскиға оҙаттылар. Званием юҡ ине. Запас полкта әләктем. 1943 йылдың майында полкыбыҙ һуғышҡа инеп, Ржев, Смоленск тирәһендә оборона тотто. Орша ҡалаһына һөжүмдә ҡатнаштыҡ. Был алышта, снайпер тейеп, һул ҡулым яраланды. Ялан госпиталендә дауаланғас, Белоруссия ерен азат итеү өсөн барған ҡаты һуғыштарҙа ҡатнашырға тура килде.

153-сө уҡсы дивизияның 566-сы полкына ҡараған ротала элемтәсе инем. Белоруссияны ҡотҡарҙыҡ. 1944 йылда Витебск янында һуғышҡанда ҙур юғалтыуҙар кисерҙек, күп элемтәселәребеҙ ҡырылды. Бәйләнеш өҙелде. Бына ҡуҙа мин уң ҡулға ла яра алдым. Ярам ауыр түгел ине. Санбат командиры иҫән ҡалыусыларҙың һәм үлеүселәрҙең иҫәбен алырға, теркәргә ҡушты. Аҙаҡ, яралы булыуым сәбәпле, госпиталгә оҙатырға булдылар. Ә минең бер нисек тә үҙебеҙҙең частан айырылғы килмәй. Бер ҡайҙа ла бармай, передовойға киттем, үҙ часымды, иптәштәремде эҙләп таптым. Госпиталдә иһә мине юғалтҡандар, өйгә хәбәрһеҙ юғалды, тип хәбәр ебәргәндәр. Передовойҙа полкта кеше аҙ, оборона тоторлоҡ та кеше юҡ. Точкаларҙа пулеметсылар етешмәй. Элемтәселәр икәү генә ҡалдыҡ. Барлығы 15 кеше өҫтәмә көс килеп еткәнсе, оборонаны тотоп торҙоҡ, үҙебеҙ пулеметсы ла, элемтәсе лә булдыҡ. Ошо яуҙан һуң миңә «Батырлыҡ өсөн» миҙалы бирҙеләр.

Артабан Көнбайыш Белоруссияны, Польшаны азат итеүҙә ҡатнаштым. Прибалтика фронты янындағы һуғышта тағы яраландым. Яурын йәрәхәтләнде. Әммә яу яланын алыш бөткәнсе ташлап китмәнем. Бер тәүлек буйы тәндәге тимер ярсығы тынғы бирмәне. Йәнә госпиталгә оҙаттылар. III дәрәжәләге Дан ордены менән бүләкләнеләр. Быныһын ҡаты яралы булыуыма ҡарамаҫтан һуғышты ташлап китмәгәнем өсөн биргәндәрҙер инде. Березина йылғаһын кисеп сығып, элемтә урынлаштырғайным...

Көнсығыш Пруссия, Кенигсбергҡа һөжүм. Бында барлыҡ запас армия һуғышҡа йәлеп ителде. 6 апрелдә — йәнә йәрәхәт. Был юлы — еңелсә контузия. 8 апрелдә Кенигсбергты алдыҡ. Шунда мин инде икенсегә, был юлы ҡаты контузия алдым...

Һуғыш бөткәндә мин Көнсығыш Пруссияла госпиталдә ята инем. Шунан Россияға ҡайтарҙылар. Иваново ҡалаһында дауаланып яттым. 1945 йылда өйгә ҡайттым. Сирле көйгә һуғыштан һуң 33 йыл тыуған яғымда элемтә эшендә эшләнем.

Һүҙемде мин мәктәп йылдарының ҡыңғырау тауышынан башлағайным. Яҡты киләсәккә саҡырыусы имен ҡыңғырау ине ул. Әммә яҙмыш ерҙә һуғыш тип аталған ауыр ҡыңғырау шауы аҫтына ташланы. Ул йылдарҙы хәҙерге йәштәргә, һеҙгә, күрергә яҙмаһын, «Йәшлек» газетаһы уҡыусылары.

Яҙмыш ниндәй генә ауыр шарттарға ҡуйһа ла, әгәр кешенең еңеүгә ышанысы була икән, уның рухы еңел генә имгәнмәй. Беҙҙе, һуғыш йылдары ирҙәрен, бына ошо нәмә ҡотҡарҙы. Беҙ икһеҙ-сикһеҙ Ватанға бирелгән инек. Ошо бирелгәнлек күңелебеҙҙәге яҡтылыҡты һүндермәне.

Хәйер, яҙмыш, хатта ул ауыр замандарға тура килгән осраҡта ла, бер нисек тә тотош ҡараңғылыҡтан ғына тора алмай, үҙенсә шатлыҡтары ла була. Хатта ут эсендә лә. Шундай бер яҡты хәл булды. Белоруссияла, Орша ҡалаһында. Төндә бомба төшкән урындан задание үтәп ҡайтып киләм. Элемтәнең өҙөлгән урынын ялғағайным. 5—6 метр йыраҡлыҡта ҡапыл ныҡ таныш бер тауыш ишетәм. Кемдәрҙер һөйләшә. Тыңлап торам. Таныным. Тауыш эйәһе — ауылдашым, бер урамдаш тиҫтерем Вәлишин Миҙхәт булып сыҡты. Барып өндәштем.

— Ҡайһы районданһың?— тим.

— Шишмәнән. Наил, һинме был?

Ҡосаҡлаштыҡ. Һөйләшеп ултырҙыҡ. Тағы осрашырға һүҙ ҡуйыштыҡ. Әммә насип булманы. Шуныһы ҡыуаныс: икебеҙ ҙә һуғыштан иҫән-һау илгә әйләнеп ҡайттыҡ. Тыуған ауылыбыҙ Әминдә бергә-бергә аралашып, татыу ғүмер иттек.

— Бына инде шул, һеңлем, иҫән саҡта әйтеп ҡалғы килгән һүҙҙәр. Тән яраһы төҙәлһә лә, һуғыш йәрәхәттәре йәндә һаман да тере. Иҫтәлектәр — ҡайғы-шатлыҡтар онотоп булырлыҡ түгел,— тип һүҙен тамамланы өлкән ауылдашым, һуғыш һәм хеҙмәт ветераны Ғәббәсов Наил ағай.

**Ветерандың һөйләгәненән ауылдашы Ф. ҒӘЛИЕВА яҙып алды.**

ҺҮРӘТТӘ: Великие Луки ҡалаһында Советтар Союзы Геройы А. Матросовҡа ҡуйылған һәйкәл.

Ф. ГӘРӘЕВ фотоһы.

## ТЫУҒАН ЯҠ ЙЫРЫ

(Яугир Сәлих Дәүләтбирҙин иҫтәлеге)

Старшина булып бер саҡ
Рота менән барғанда,
Яңрап китте таныш бер
йыр —
Йөрәгемде ярғандай,
Һиҙмәй ҡалдым
бойорғанды:
«Рота, туҡта! Тыңлағыҙ!»
Репродуктор бер моң һибә,
Тыңлай рота тың ҡалып.

«Смирно»ға баҫып торам,
Йәшем сыға атылып:
Тыуған яҡтан — миңә
сәләм!
Эсе шатлыҡ татыным,
Тыңлай рота башҡорт
йырын —
«Ерәнсәкәй ҡашҡа»ны,
Эй йөрәктән шул сағында
Тойғоларҙың ташҡаны...
«Рота, ҡуҙғал!» —
Генералдай

Һиҙҙем шул саҡ үҙемде.
Илем мине онотмаған!
Тыҙ йөрәгем, тыҙ инде!

Туҡ-туҡ килә Порт-
Артурҙың
Таш түшәлгән урамы.
Йәшәй йәндә ошо мәлем,
Йәшәй хистәр бураны.

З. СӨЛӘЙМӘНОВ.
Бөрйән районы.

# ИҒЛАНДАР

### ӨФӨ ҠАЛАҺЫНДАҒЫ 14-се УРТА ПРОФЕССИОНАЛЬ-ТЕХНИК УЧИЛИЩЕ

түбәндәге специальностар буйынса уҡыусылар ҡабул итә:
штукатур, йөҙләүсе-плитасы.
5 ай уҡырға.

Училищеға Совет Армияһы сафтарынан запасҡа ҡайтарылған урта белемле 30 йәшкә тиклемге егеттәр ҡабул ителә. Улар дөйөм ятаҡтан урын, 70—100 һум күләмендә стипендия менән тәьмин ителә. Производство практикаһы осоронда эшләп алынған хеҙмәт хаҡының 50 проценты түләнә.

Уҡырға инеү өсөн түбәндәге документтарҙы тапшырырға кәрәк: директор исеменә ғариза, паспорт, хәрби билет, урта белем тураһында таныҡлыҡ, һаулыҡ торошо тураһында справка, 3×4 см ҙурлығындағы 6 фотокарточка.

Уҡыу төркөмдәрҙең тупланыуына ҡарап башлана.

Училищеның адресы: Өфө ҡалаһы—5. Минһажев урамы, 120. «Йондоҙ» кинотеатры туҡталышына тиклем 1, 16, 21, 22-се трамвайҙар менән барырға. Телефондар: 28-80-36, 28-80-38.

●

### СЕРГО ОРДЖОНИКИДЗЕ ИСЕМЕНДӘГЕ ЛЕНИН ОРДЕНЛЫ ӨФӨ АВИАЦИЯ ИНСТИТУТЫ

**18 марттан 6 майға тиклем абитуриенттарҙың йәкшәмбе мәктәбен үткәрә.**

Программала — Өфө авиация институтының буласаҡ абитуриенттары өсөн физика һәм математика буйынса консультациялар.

Бөтә теләүселәр ҙә саҡырыла. Дәрестәр сәғәт 10-да актовый залда 8-се корпуста башлана (Коммунистик урамынан инергә).

Белешмәләр өсөн телефон: 23-79-65.

**Ҡабул итеү комиссияһы.**

●

### ҠУРАИМЫ? РӘХИМ ИТЕГЕҘ!

Башҡорт АССР-ы музыка йәмғиәтенең берләштерелгән производство мастерскойҙары ҡурай һата. Хаҡы — 19 һумдан алып 28 һумға тиклем.

Ҡурайҙарҙы Башҡорт АССР-ының атҡаҙанған сәнғәт эшмәкәре Вәкил Шаҡир улы Шөғәйепов яһай.

Түбәндәге адрес буйынса мөрәжәғәт итергә: Өфө ҡалаһы, Пушкин урамы, 52.

Телефон: 22-90-35.

## Башҡорт АССР-ы Эске эштәр министерствоһы

СССР Эске эштәр министерствоһының Новосибирск, Орджоникидзе, Пермь һәм Саратов юғары хәрби команда училищеларына, СССР Эске эштәр министерствоһының Юғары политик училищеһына һәм Харьков тыл юғары хәрби училищеһына уҡырға саҡыра. Училищелар СССР Эске эштәр ғәскәрҙәре өсөн офицерҙар әҙерләй. Училищеларға 23 йәштән өлкән булмаған, запасҡа ҡайтарылған хәрби хеҙмәткәрҙәр, хәрби уҡыу йортонда уҡырға теләгән, һаулығының торошо буйынса уҡыуға яраҡлы булған һәм имтихандарҙы уңышлы тапшырған урта йәки махсус урта белемле 17—21 йәшлек кешеләр ҡабул ителә.

Училищеға уҡырға инергә теләүселәр район (ҡала) хәрби комиссариаттарына йәки йәшәгән урын буйынса эске эштәр бүлектәренә 1 майға тиклем ғариза бирә.

Түбәндәге документтарҙы тапшырырға кәрәк: автобиография, анкета, хеҙмәт (производство, мәктәп) һәм партия (комсомол) характеристикалары, тыуыу тураһында таныҡлыҡтан һәм урта белем тураһында документтарҙан күсермә (урта мәктәп уҡыусылары ағымдағы өлгәш тураһында справка алып килә), раҫланған өс фотокарточка (баш кейемһеҙ, 4,5×6 см ҙурлығында). Паспортты, хәрби билетты йәки приписка тураһындағы таныҡлыҡты һәм урта белем тураһындағы төп нөсхәләге документтарҙы хәрби уҡыу йортоноң ҡабул итеү комиссияһына үҙең менән бергә алып килергә.

Уҡырға инергә теләүселәрҙең бөтәһе лә ҡабул итеү имтихандары тапшыра.

СССР Эске эштәр министерствоһының юғары хәрби команда училищеларына — рус теле һәм әҙәбиәтенән (яҙма), математика һәм СССР тарихынан (телдән), физик әҙерлек буйынса (практик); СССР Эске эштәр министерствоһының юғары политик училищеһына — рус теле һәм әҙәбиәтенән (яҙма), математиканан, географиянан һәм СССР тарихынан (телдән); СССР Эске эштәр министерствоһының Харьков юғары тыл хәрби училищеһына — рус теле һәм әҙәбиәтенән (яҙма), математиканан, йәмғиәтте өйрәнеү фәненән һәм физиканан (телдән). Интендант профиленә уҡырға инеүселәр физика урынына химиянан (телдән) имтихан тапшыра.

Ҡабул итеү имтихандары 10 июлдә башлана.

Кандидаттар түләүһеҙ юл йөрөү, дөйөм ятаҡтан урын һәм туҡланыу менән тәьмин ителә.

Училищены тамамлаусыларға «лейтенант» офицер званиеһы һәм дөйөм Союз өлгөһөндәге диплом бирелә.

Курсанттар уҡыу осоронда туҡланыу, махсус кейем һәм билдәләнгән норма буйынса аҡса менән тәьмин ителә. Һәр уҡыу йылы аҙағында уларға 30 көнлөк ял бирелә. Ялды үткәреү урынына барыу һәм ҡайтыу юлы училище тарафынан түләнә.

Белешмәләр өсөн телефондар: 29-43-84 һәм 29-43-32.

**Башҡорт АССР-ы Эске эштәр министерствоһының кадрҙар менән эшләү идаралығы.**

# Оло Ырғыҙ буйында

**Б**ОРОН-БОРОНДАН башҡорт халҡы йыр-моңға бай булған. Тарихи үткәндәрҙе сағылдырған боронғо йырҙар быуаттар буйына быуындан-быуынға күсә килеп, халыҡ хәтерендә һаҡланған да бөгөнгә көнгәсә килеп еткән. Башҡортостанда был йырҙарҙы халыҡ яратып йырлай, тыңлай һәм уларҙың тарихына өйрәнә.

Ә халыҡ йырҙарының яҙмышы республиканан ситтә йәшәүсе башҡорттарҙа нисек тора һуң?

Беҙ «Аҡ тирмә» әргәһендәге «Мираҫ» фольклор клубы йәштәре Гөлназ Аҡназарова, Нәфисә Тулыбаева, Илгиз Тләүбаев, Дамир Әҙелбаев, Урал Мортазин, шулай уҡ СССР Яҙыусылар союзы ағзаһы Хисмәт Юлдашев, филология фәндәре кандидаты Таңһылыу Кусимова, «Башҡортостан ҡыҙы» журналының бүлек редакторы Лилиә Ҡәйепова, «Совет








Башҡортостаны» газетаһының хәбәрсеһе Тәлғәт Шаһманов күптән түгел Куйбышев өлкәһенең Больше-Черниговский районында, Һәҙиә Дәүләтшинаның тыуған яғы, Ырғыҙ буйҙарында булып ҡайттыҡ. Хәсән, Ырғыҙ, Костино, Исток, Таллы һәм Бөрйән ауылдарында йәшәүсе башҡорт халҡы менән осрашыуҙар үткәрҙек. Бик дәртле һәм ҡунаҡсыл халыҡ йәшәй икән был яҡтарҙа.

Бигерәк-тә халыҡтың йыр-моңға әүәҫлеге һоҡландырҙы. Беҙҙең сығыштарҙы тын да алмай тыңланылар, ҡат-ҡат һоранылар. Күренеп тора, халыҡ йыры, ҡурай моңдарын улар ифрат ныҡ һағынған. Быны осрашыуҙарҙа ла әйттеләр. Концерттарҙан һуң һәр саҡ ауыл йәштәре менән берлектә күмәк уйындар ойошторолдо. Йәштәрҙең бик оҫта бейеүе һоҡландырҙы беҙҙе.

**М**УЗЫКА белгесе, сәнғәт фәндәре кандидаты Р. Сөләймәнов, 1970 — 1980 йылдарҙа Ырғыҙ буйы башҡорттарының йыр-көй жанрын ентекле өйрәнеп, кандидатлыҡ диссертацияһы яҡлаған. Ә бына һуңғы ун йыл эсендә был төбәктә ойошҡан рәүештә экспедиция булмаған. Шуныһы ҡыҙғаныс, фольклорҙы, йыр-моңдо белеүселәр йылдан-йыл әҙәйә бара. Шуға күрә һәр ауылда урындағы халыҡтың иң өүәл әйтелгән теләктәре шул булды: башҡорт фольклор ансамблдәре, концерт группалары беҙҙең яҡҡа йышыраҡ килеп торһалар, беҙ үҙ моңобоҙҙо, йырыбыҙҙы, ҡурайыбыҙҙы һәм үҙебеҙҙең башҡорт икәнебеҙҙе онотмаҫ инек, тиҙәр.

Костино ауылында башҡорт теле уҡытыусылары Разия Усманова һәм Ырғыҙ ауылында Мәфтүхә Ибәтуллиналар менән һөйләшергә тура килде. Әйтеүҙәрә буйынса, балалар халҡыбыҙҙың йырын, тарихын бөтөнләй белмәй. Тимәк, халҡыбыҙҙың рухы үлмәһен тиһәк, киләсәктә беҙ күрше өлкәләрҙәге ҡан-ҡәрҙәштәребеҙгә йыр-моң өләшеп, әҙәби китап, халыҡ йырҙары яҙылған пластинкалар ебәреп, материаль һәм рухи ярҙам ҡулыбыҙҙы һуҙыу — иң мөһим сараларҙың береһе, тип ҡарарға тейешбеҙ.

Куйбышев өлкәһендә «Оло Ырғыҙ» башҡорт йәмғиәте эшләй башлаған. Етәксеһе Дауыт Шамғонов. Ырғыҙ башҡорттарына ярҙам итергә теләүселәр әҙәби китаптар һәм грампластинкаларҙы түбәндәге адрес буйынса ебәрә ала: **446296, Куйбышев өлкәһе, Б.-Черниговский районы, Верхние Росташи ауылы, Дауыт Шамғоновҡа.**

**А. ИШИӘРОВ.**

**ҺҮРӘТТӘРҘӘ:** Костино урта мәктәбенең башҡорт теле уҡытыусыһы Р. Усманова ҡунаҡтарға рәхмәт әйтеп, бүләктәр тапшыра; Хәсән ауылынан С. Аҡйәнов сығыш яһай; Г. Аҡназарова менән У. Мортазин «Һыу буйында осрашыу» бейеүен башҡара.

**Ш. ФӘЙЗУЛЛИН** фотолары.

# ЯҢЫ БАҪМА

Быйылдан башлап «Стерлитамакский рабочий» газетаһының башҡорт телендә ҡушымтаһы сыға башланы. Ул «Стәрле таңдары» тип атала һәм айына бер мәртәбә 2100 дана тираж менән сыға. Уның биттәрендә ҡаланың экономик, экологик, социаль хәлен, милләт-ара мөнәсәбәт проблемаларын, Стәрлетамаҡ тарихына бәйле күренекле шәхестәр яҙмышы, яңы шиғырҙар, йырҙар менән таныштырыу һәм башҡа төрлө материалдарҙы баҫыу планлаштырылған. Хәҙергә ҡушымтаның икенсе һаны сыҡты. Газетала ҡала етәкселәре менән актуаль мәсьәләләр буйынса әңгәмәләр, ҡаланың тормошона ҡағылышлы мәҡәләләр, «Ашҡаҙар» исемле махсус рубрикала урындағы ижадсыларҙың әҙәби әҫәрҙәре, яңылыҡтар тәҡдим ителде. «Стәрле таңдары» биттәрендә әсә теленә битараф булмаған уҡыусыларҙың хаттарына ла урын бирелә. Салауат ҡалаһында йәшәүсе И. Агишев, мәҫәлән, хатында




был газетаны Башҡортостандың бөтә көньяҡ райондарына һәм ҡалаларына ла таратыуҙы хуп күрә. Был, әлбиттә, ауыр мәсьәлә. Сөнки уға яҙылыу ҡаланың үҙендә лә сикләнгән. «Стәрле таңдары»на яҙылырға теләүселәр бар. Әммә уларға ярҙам итерлек мөмкинлек әлегә юҡ. Ҡушымтаның тиражын арттырыуға «ҡағыҙ етмәй» тигән һылтау ҙа ҡушыла. Айына бер мәртәбә генә сыҡҡан газетанан көлөү тип аңларға кәрәктер быны.

Редактор Әлфиә Дилмаҳова һәм секретарь-машинистка Филзә Табабилованан башҡа газетаның хеҙмәткәрҙәре юҡ. Стәрлетамаҡ яҙыусылар ойошмаһы уны сығарыуҙа ярҙам күрһәтә. Шуны ла әйтеп үтергә кәрәк, ҡушымтаны финанслаусылар юҡ, ул әлегә ҡоро энтузиазмға ғына таяна.

Стәрлетамаҡ ҡала типографияһында бер нисә район һәм ҡала газеталары баҫыла. Уларҙың күбеһе руссанан тәржемә булып сыға. Шуға күрә ындай газеталар урынына үҙаллы бер башҡортса баҫма булдырыу яҡшыраҡ, минеңсә.

**Ә. СӘЛИХОВ.**

Стәрлетамаҡ.

# «Искра» еңеү яуланы

Беренсе группаның 8 командаһы араһында хоккей буйынса Башҡортостан беренселеге уйындары тамамланды.

Дәғүәселәрҙән артыҡ ныҡ ҡаршылыҡ осратмай Әмзә «Искра»һы (тренеры Р. С. Дәүләтгәрәев) беренселекте алды. Өфө ҡалаһынан «Темп» (тренеры Ә. Х. Ғәниев) һәм Н. Гастелло исемендәге спорт клубы (тренеры Н. А. Анферов) икенсе һәм өсөнсө урынды бүлеште.

Беренселек өсөн көрәш көсөргәнешле һәм ҡыҙыу булды тип әйтеп булмай. Был хәл уйындарҙың ҡыҙыҡлығы кәмеүе тураһында һөйләй һәм БАССР Хоккей федерацияһы өсөн уйланырға сәбәп булып тора.

Беренсе группанан «Авангард» (Стәрлетамаҡ) төшөп ҡаласаҡ, уның урынына икенсе группала еңеүсе «Локомотив» (Өфө) командаһы уйнаясаҡ.

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 1. «Искра» (Әмзә) | 28 | 23 | 3 | 2 | 235— 76 | 49 |
| 2. «Темп» (Өфө) | 28 | 20 | 0 | 8 | 181—100 | 40 |
| 3. Н. Гастелло ис. спорт клубы (Өфө) | 28 | 17 | 3 | 8 | 148—104 | 37 |
| 4. «Комета» (Өфө) | 28 | 11 | 4 | 13 | 125—159 | 26 |
| 5. «Автоприбор» (Октябрьский) | 28 | 11 | 2 | 15 | 123—121 | 24 |
| 6. «Химик» (Мәләүез) | 28 | 9 | 3 | 16 | 144—130 | 21 |
| 7. «Горняк» (Сибай) | 28 | 8 | 1 | 19 | 142—248 | 17 |
| 8. «Авангард» (Стәрлетамаҡ) | 28 | 5 | 0 | 23 | 85—241 | 10 |

* * *

СССР хоккей ветерандарының йыйылма командаһы Салауат Юлаев исемендәге спорт клубы уйынсылары менән иптәштәрсә осрашыуҙар үткәрҙе. Улар араһында танылған спорт мастерҙары А. Сидельников, Ю. Ляпкин, А. Гусев, А. Бодунов, П. Природин һәм башҡа танылған хоккейсылар бар ине. Ике осрашыуҙы ла юлаевсылар тырышлыҡ менән үткәрҙе һәм 10:9; 9:5 иҫәбе менән еңде.




* * *

Икенсе лига командалары араһында хоккей буйынса СССР беренселегендә осрашыуҙар тамамланды. Һуңғы уйындарҙы беҙҙең республика командалары Ангарск һәм Дальнегорск уйынсылары менән үткәрҙе.

«Авангард» (Өфө) — «Ермак» (Ангарск) — 4:8; 8:3.

«Горняк» (Дальнегорск) — «Авангард» (Өфө) — 3:5; 4:3.

«Торпедо» (Нефтекамск) — «Горняк» (Дальнегорск) — 3:3, 1:1.

«Ермак» (Ангарск) — «Торпедо» (Нефтекамск) — 3:3; 1:1.

«Горняк» (Дальнегорск) — «Торпедо» (Нефтекамск) — 3:3; 1:1.

Һөҙөмтәлә 60 уйындан һуң Нефтекамск хоккейсылары 53 очко менән 12-се, ә Өфө егеттәре 52 очко менән 13-сө урынды яуланылар.

**Н. БАЙРАСОВ.**

«Йәшлек» газетаһы редакцияһына башҡорт теле грамматикаһын яҡшы белгән машинистка талап ителә.

Белешмәләр менән газета редакцияһына мөрәжәғәт итегеҙ.

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П02239. Заказ № 464.